HAKIKAT KITABEVI



# Намазын Ном

*Намаз нь Исламын шашинд иманы дараа орох хамгийн эхний фарз болгох захирамж юм*



# АГУУЛГА



## Нэгдүгээр бүлэг



## Хоёрдугаар бүлэг

## Гуравдугаар бүлэг



## Дөрөвдүгээр бүлэг

## Тавдугаар бүлэг



## Зургадугаар бүлэг

## Долдугаар бүлэг



## Наймдугаар бүлэг



## Есдүгээр бүлэг

# НАМАЗ БОЛ АГУУ ИХ ЗАХИРАМЖ МӨН

Адем алейхисселамаас авахуулаад шашин болгонд өдрийн нэг удаагийн намаз буюу мөргөлтэй байв. Эдгээр шашны бүх мөргөлийг нэг дор цуглуулан хурааж Мүхаммед алейхисселамд итгэчдэд фарз болгов. Намаз мөргөл үйлдэх нь иманы болзол биш харин намазыг фарз хэмээн итгэх нь иманы болзол юм.

**Намаз** нь шашны тулгуур, багана юм. Намазыг байнга зөв бүрэн гүйцэтгэдэг хэн боловч шашнаа бий болгож Исламын ордноо бүтээж босгосон гэж үнэлэгдэх атал намаз мөргөл хийдэггүй хүн шашин суртал ба Исламын ордноо нураасанд тооцогдоно. Бидний Пейгамбэр“ салл Аллахү алейхи уе селлем” өгүүлрүүн: “**Манай шашны үндэс бол намаз мөргөл юм”** хэмээжээ. Толгойгүй хүн байхгүйтэй адил намазгүй шашин гэж үгүй.

**Намаз** нь Исламын шашинд иманы дараа орох хамгийн эхний фарз болгох захирамж юм. Аллах кул нараа зөвхөн өөрт нь ибадет залбирал үйлдэхийн тулд намазыг фарз болгосон. Куран-и керимд зуу давсан айет-и керимед “**Намаз үйлдэгтүн !”** хэмээн зарлиг болж байна. Хадис-и шерифт “**Аллах өдөр бүр таван удаа намаз үйлдэхийг фарз болгов. Үнэлэмж өгч нөхцөлд зохицон өдөр бүр таван удаа намаз үйлдсэнийг Диваажинд илгээнэ гэж Аллах амласан”** хэмээн айлдсан байна.

**Намаз** манай шашинд хийж үйлд хэмээн зарлиг болгоосон ибадет залбирлын хамгийн үнэ хүндтэй нь билээ. Нэгэн Хадис-и шерифт “**Намаз үйлддэгүй хүн Исламтай хамаагүй” хэмээн айлдсан байна. Өөрөөр хэлбэл, “Мүмин намаз мөргөл гүйцэтгэх бол кафир тэрслүү намаз эс үйлдэнэ”.** Мунафик нар заримдаа мөргөж заримдаа мөргөхгүй. Мунафик нар тамд маш гашуун зовлонд унах болно. Бидний Хүндэт Ресүлуллах саллахю алэйхи вэ селлем “**Намаз эс үйлдэгчид шүүгдэх өдөр Аллахыг уур хилэнтэй байхыг харна”** хэмээн айлдсан билээ.

**Намаз** үйлдэх нь Аллахын агуу ихийг бодож өөрийнхөө өчүүхэн бага болохыг ухаарах гэсэн үг. Үүнийг ойлгосон хүн үргэлж сайн сайхныг үйлдэж муу муухайг огтоос хийхгүй. Өдөр бүр таван удаа Эзэн Тэнгэрийнхээ оршихуй мөн чанарт байгаа хэмээн бодон итгэгчийн зүрх сэтгэл үнэн хайраар бялхана. Намазд хийх хэрэгтэй хэмээн захирамжлагдсан үйл хөдлөл бүр зүрх сэтгэл

бие махбодод ач тус авчирна.

Жами буюу исламын сүмд олон түмний хамт намаз үйлдэх нь муслманчуудын сэтгэл зүрхийг нэг нь нөгөөтэй нь холбож байдаг. Муслманчуудын хоорондоо хайр энэрэлийг бий болгоно. Бие биеэ ахан дүү гэдгээ ойлгоно. Ахас ихэс нь хүүхэд залуусаа нигүүлсэн багачууд өтгөс настнаа хүндлэн болно. Баячууд ядууст, хүчтэй нь сул доройдоо туслана. Эрүүл хүмүүс өвчтэй ахан дүүсээ жамид харахгүй бол үгүйлнэ. "**Шашин нэгт ах дүүдээ туслагчийн шадар дэмжигч нь Аллах болно**". Хадис-и шериф дэхь ер бусын мэдээтэй золгохоор уралдацгаана.

**Намаз** хүмүүсийн муухай өөдгүй муу" хориотой зүйлээс татаж зайлуулах бөгөөд гэм нүглээс цагаатгах болно. Хадис-и шерифт "**Өдрийн таван удаагийн намаз та нарын хэн нэгний хаалганы өмнүүр урсах гол мэт. Аливаа нэгэн тэрхүү голын уснаа таван удаа орж биеэ угааваас огт хир буртаггүй болохын адил өдөрт таван удаа намаз хийгчдийн нүглүүд өршөөгдөнө"** хэмээн айлджээ.

**Намаз** Аллах ба Ресул элчид итгэн сүслэснээс хойно бүхий л үйл залбирлаас илүү дээд зэрэг бишрэл мөргөл юм. Иймээс намазыг фарз /гарцаагүй үүрэг/ ,важиб /зайлшгүй үүрэг

/ суннет /уламжлалт үүрэг, /мустехаб /сайшаагдах үүрэг/ ийг хүндлэн үйлдэх хэрэгтэй Бидний Пейгамбер элч Саллаллаху алейхи уе селлем нэг хадис-и шерифт өгүүлрүүн **"Аяа сүслэн дагагч Асхаб минь: Үйлдэл хөдлөл нь бүхлээрээ хүндлэл болсон намаз Аллахын таалах бүх үйлдлийн хамгийн дээд охь нь юм, Пейгамбер Элч нарын сүннет болно. Сахиусан тэнгэр нарын хайрладаг зүйл юм. Мэдлэг эрдмийн газар орон тэнгэрийн гэрэл гэгээ юм. Бие лагшингийн хүч чадал юм. Хүнс тэжээлийн элбэг дэлбэг нь юм. Дуа уншлагын хүлээн авах шалтгаан юм. Мелек-үл –мевте** /үхлийн сахиус тэнгэрт/ **зуучлан өмгөөлөгч юм. Булшинд гэгээ гэрэл шашны тэрслэгч үгүйсгэгчдэд хариу юм. Шүүгдэх өдрийн халуунд сүүдэр болно. Тамын галаас хамгаалагч бамбай юм. Сыратын гүүрээр аянга цахилгаан мэт хөтлөгч юм. Диваажингийн оньс юм. Диваажинд толгойн титэм юм. Аллах мүминд намазаас илүү чухал зүйл хайрлаагүй билээ. Хэрвээ намазаас илүү үнэт ибадет байсан бол хамгийн түрүүнд мүмин нарт түүнийг зарилаг болгоох байлаа. Яагаад**

**гэвэл зарим сахиус тэнгэр үргэлж кыйамд /зогсоо намаз/ зарим нь рүкүд/бэлхүүсээр мэхийх/ зарим нь сеждед/ сөгдөөн мөргөх/ зарим нь тешеххүдээр /сууж мөргөх / байдалтай мөргөн байдаг. Эдгээрийг бүгдийг нь нэг рекат намазд цуглуулж мүминчүүдэд бэлэг болгон өгөсөн билээ. Учир нь намаз иманы эхлэл шашны тулгуур багана исламын хэл хэлмэр мөн мүминчүүдийн өргөмжлөл магтаал юм. Тэнгэр огторгуйн гэрэл мөн Тамаас аврагч юм”**

Нэг өдөр гэгээн Али радыйаллахү анх ве керрем аллахү вежх оройн намазыг үйлдэлгүй өнгөржээ харамсан гуниснаас нэг хадан хясанаас үсэрчээ. Цурхиран уйлжээ. Манай Пейгамбер Мүхаммед Мустафа саллаллахү алейхи ве селлем түүний энэ байдлыг мэдэнгүүтээ Асхабтайгаа хамт Али радыйалахү анхийн хажууд ирэв Байдлыг нь хараад энэ орчлон ертөнцийн Эрхэм болох Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем ч уйлж эхлэв. Дуа уншив. Нар дахин мандаж хүндэт Ресүллүллах сал Аллахү алейхи ве селлем “**Аяа Али толгойгоо өндийлгө нар одоо ч харагдаж байна”**хэмээв. Гэгээн Али радиаллахү анх үүнд ихэд баярлаж намазаа үйлдэв.

Гэгээн Абу Векр-и Сыддык радыаллахү нэгэн шөнө ихэд ибадет хийснээс шөнийн төгсгөлд нойронд дарагдав. Витр намаз өнгөрчээ. Өглөөний намазанд бидний Хүндэт Пейгамберийг дууриаж жамийн үүдэнд хажууд нь ирж гунихрав. Йа Ресулаллах Надад туслаач витр намаза үйлдэлгүй өнгөрөөчихлөө би хэмээн уйлж гуйв. Манай хүндэт Ресүллүллах ч уйлж эхлэв. Үүний дээр Жебрайл алейхиселлам ирж “**Йа Ресулаллах Сыддыкт хэлэгтүн Аллах түүнийг өршөөлөө”**хэмээв.

Ариун номч /Эвлийа/ нарын томоохон нь болох Байезид-и Вистами куддисе сиррух нэгэн шөнө нойронд дарагдаж өглөөний намаза үйлдэж чадсангүй. Ихэд уйлж гашудсан тул нэгэн дууг сонссон нь Аяа Бейазид Энэхүү осол алдааг чинь өршөөлөө. Энэхүү уйлсны аз хишгээр чамд үүнээс гадна далан мянган намазын буян өглөө хэмэн айлдав. Хэдхэн сарын дараа дахиад л нойронд дарагдчихав. Чөтгөр ирж түүний хөлнөөс нь чангааж сэрээв. Бос намазаас хоцрох гэж байна чи хэмээв. Гэгээн Вайезид-и Бистами өгүүлрүүн Ээ хараал идэгч чи ийм үйлийг яаж хийнэ вэ? Чи бүгдийн намазыг өнгөрөөж цаг нь өнгөрөөсэй хэмээн хүсдэг

биз дээ Намайг яах гэж сэрээнэв? Чөтгөр өгүүлрүүн: Өглөөний намазаас хоцорсон өдөр уйлаад далан мянган намазын буян хураасан Өнөөдөр түүнийг бодоод чамайг сэрээв нэг удаагийн намазын буян олог гэж Далан мянган намазын буянг авхуулхгүйн тулд гэжээ.

Их Вели багш гэгээн Жүнейд-и Багдади өгүүлрүүн "Энэ ертөнцийн нэг цаг нөгөө ертөнцийн мянган жилээс илүү сайн юм. Учир нь энэ цагт номын ёст хүлээн авахуйц нэг үйл үйлдэж болно. Тэр мянган жилд юу ч үл хийнэ. Ресулуллах саллаллахү алейхи ве селлем өгүүлрүүн "**Хэн нэгэн нэг намазыг өнгөрч буйг мэдсээр байж нөгөө намазтай  зологвол наян хүкбе Тамд түлэгдэнэ"**Нэг хүкбе наян нөгөө ертөнцийн жил юм. Нөгөө ертөнцийн нэг өдөр дэлхийн мянган жил юм.

Тиймийн тул шашны ах дүү нар минь Цаг хугацаагаа хоосон ашиггүй зүйлээр бүү өнгөрөө. Цаг хугацааны үнэ цэнийг мэдэгтүн Цагаа хамгийн сайн зүйлд зарцуул. Бидний хайрт Пейгамбер **"Хамгийн том гарз  бол цагаа ашиггүй зүйлээр нөхцөөх явдал"** гэж айлдсан байдаг. Намазаа цаг хугацаанд нь үйлдэгсэд шүүгдэх өдөр гэмшилгүйгээр үлэмж их буянд хүрэх болно.

Хадис-и шерифт айлдахдаа : "**Нэг намазыг цагт нь үл үйлдэж каза нөхвөрт үлдэн төлөөс төлж намаз үйлдэхээсээ өмнө наснаас нөгчигчийн булшинд Тамаас далан цонх онгойж энэ ертөнцийн төгсгөл хүртэл зовон тарчилна"** хэмээжээ.

Нэг намазыг хугацааг  нь мэдсээр байж үл үйлдэгч өөрөөр хэлбэл цаг хугацаа нь өнгөрөхөд намаз үйлдээгүйдээ үл харамсагч шашнаас гарах ба үхэхдээ имангүй үхнэ. Харин намазыг үл тоогч нар, намазыг үүрэг хэмээн үл үзэгч нар хэрхэх вэ? Намазыг үл хүндлэн үүрэг гэж үл үзэгчдийг (**Муртед)** өөрөөр хэлбэл кафир тэрслүү болно гэдгийг дөрвөн дэгийн бүх мэргэд үг дуу нэгтэйгээр мэдэгдсэн байна. Намазыг мэдсээр байж үл үйлдэж каза хийхийг үл бодогч үүний тул зовж тарчлахаас үл эмээгч хүмүүс ч (**Муртед)** өөрөөр хэлбэл кафир болохыг гэгээн Абдулгани Наблусиийн **Хадикатун недиийе** хэмээх номын Хэлний осол гамшгууд хэмээх бөлөгт бичээстэй байна.

Гэгээн Имма-и Раббани **Мектүбат** номын 1 боть 275 захиандаа айлдруун: "Та нарын энэ хувь хишигтэй золгосон нь исламын ёсны мэдлэгийг зааж сургаж хууль журмын хууль эрхийн бодомж

дүгнэлтүүдийг дэлгэрүүлснээр буй болсон . Тэнд харанхуй үл мэдэхүй суурьшиж бидат буруу үзэл үйл түгэн тархсан байв. Аллах хайртай хүмүүсийнхээ хайрыг та нарт өргөл болгов. Исламын ёсыг түгээхээр та нарыг зуучлуулав. Тийм бол шашны мэдлэгийг заах сургах хууль эрхийн дүрэм ёсыг дэлгэрүүлэхийн тулд чадлаа дуустал зүтгэгтүн энэ хоёр нь бүхий л аз жаргалын эхлэл дээшлэхийн хэрэглүүр чөлөөлөгдөхийн шалтгаан юм. Ихэд зүтгэгтүн Шашны зүтгэлтэн болж гарч ирэгтүн Тэднийхэнд шашны сайн гэснийг захирамжлан муу гэснийг хорьж /эмр-и маруф ба нехй-и мүнкер/ зөв замыг үзүүлэгтүн Мүзземмил сүрегийн 19р айетыг утгачлавал "Эзэн Тэнгрийнхээ зөвшөөрөлд хүрэхийг хүсэгчдийн хувьд энэ нь мэдээжээр нэг сургаал сургамж юм" Хэмээжээ.

**Алив намааз үйлдэе сэтгэлийн зэв хирээ арилгая**
**Намаз залбиралгүй бол Аллах руу дөхөхгүй**

**Намаз мөргөх газар нүгэл үргэлж хоосроно.**
**Намаз үйлдэхгүйгээр хүн төгөлдөршихгүй**

**Куран-и кэримд Эзэн Тэнгэр намазыг ихэд магтсан**
**Намаз үл мөргөгч нэгнийг таашаахгүй гэж айлдсан**

**Нэг хадис-и шерифээс ажвал, хүний иманы тэмдэг**
**Намаз мөргөхгүй бол тодрохгүй гэнэ.**

**Нэг намаз хийхгүй байх нь хамгийн их нүгэл юм.**
**Нөхвөрөө хийхгүй бол наманчилаад өршөөл олохгүй**

**Намазыг үл тоогч иманаас шууд ангижрана**
**Намазаа мөргөхгүй бол мусылман болж үл чадна.**

**Намаз зүрхийг цэвэрлэж муу муухайгаас хорино**
**Намаз мөргөөгүй цагт гэгээрэл ирэхгүй.**

# Нэгдүгээр бүлэг



## • ИМАН БА НАМАЗ •

### Хүн бүр эхлээд Имантай байх  хэрэгтэй

Аллах хүмүүсийн зовлонгүй тайван амьдарч нөгөө ертөнцд ч хязгааргүй аз жаргалтай учрахыг хүсдэг билээ. Иймээс Аллах аз жаргалын шалтгаан болох ашиг тустай үйл үйлдэхийг тушаан зарлиглав. Гай гамшгийн учир шалтгаан болох хор хөнөөлт зүйлийг хорьсон бөлгөө. Аллахын анхны захирамж нь итгэн бишрэх буюу иман хийх явдал юм. Иман хүн бүрийн хувьд зайлшгүй юм.

Иманыг толь бичигт хэн нэгнийг бүрнээ зөв үгтэй хэмээн таньж, түүнд итгэх гэсэн утгатай юм. **Ислам шашинд итгэн сүслэнэ гэдэг нь:** Мухаммед алейхисселамын Аллахын Пейгамбэр элч болохыг Аллахын  зүгээс сонгогдсон мэдээ түгээгч **(Наби)** болохыг нь зөв мэдэх ба итгэн үнэмшиж хэлэх, Аллахын зүгээс товч гэж тооцдогт нь товч итгэх өргөн хүрээтэй гэдэгт нь талд бүрээс итгэх хүч чадал нь хүрвэл (**Келиме-и шехадет**)ыг  хэлэх явдал юм. Хүчтэй итгэл сүсэг нь гал түлж, могой хордуулж хөнөөдөг гэдэгт эргэлзээгүй итгэж зугатдагтай адилаар зүрх сэтгэлээсээ бүрэн бүтнээрээ Аллахыг түүний шинж чанаруудыг агуу их хэмээн бодож, Түүний хүсэлт сайхан дүр нягуурд шийдвэртэй зүтгэх, уур хилэнгээс нь зугатах иман буюу итгэл бишрэлийг гантиг чулуун дээрх бичээс мэт бат бөхөөр зүрх сэтгэлдээ байршуулах явдал билээ.

**Иман** Мухаммед алейхисселамын хэлсэн бүгдийг нь таалж зүрх сэтгэлээ баталгаажуулах өөрөөр хэлбэл итгэх гэсэн үг. Ийнхүү итгэсэн хүмүүсийг **(Мүмин**) буюу **(Мусылман**) гэнэ.  Мусылман хүн бүр Мухаммед алейхисселамд захирагдаж түүний заасан замаар замнах ёстой. Түүний зам нь Куран-и-керимийн заасан зам юм. Энэ замыг Ислам шашин гэнэ. Түүнд нийцэхийн тулд эхлээд

тгэх дараа нь **Ахкам-и исламийег** өөрөөр хэлбэл, мусылманы шинж ёсыг сайтар сурах дараа нь фарзуудыг гүйцэтгэн харам цээрээс зайлсхийх дараа нь сүннетүүдийг хийж мекрүхүүдээс зайлсхийх хэрэгтэй билээ. Үүний дараа мубахыг /нүгэл үл болох үйл/ үйлдэхдээ ч Түүнд зохицохыг оролдох хэрэгтэй. Манай шашны үндэс бол иман билээ. Иман байхгүй хүмүүсийн ямар ч ибадет залбирал сайн үйлийг Аллх таалж хүлээж авахгүй. Мүслүман болохыг хүссэн хэн нэгэн эхлээд итгэн сүслэх дараа нь гүсл абдест буюу бүх биеийн угаал мөн намазыг хэрэгтэй бол бусад фарз харамуудыг сурах хэрэгтэй.

## Иман үнэн зөв болох хэрэгтэй

Мэдрэх эрхтэнгүүдийн болоод оюун ухааны хүлээж авах мэдлэгүүд иманд хүрэхэд тусалдаг. Байгалийн ухаан ертөнцийн дэг журам эмх цэгц санааандгүй бий болоогүй ба нэг бүтээгч байгааг ойлгож мэдэх нь иман сүсэгт хүрэх шалтгаан юм. Иман хэмээх нь сүүлчийн Пейгамбер элч алейхиселламын Аллахаас авч ирсэн мэдлэгийг сурч итгэх гэсэн үг. Итгэх ёстой мэдлэгийг зөвхөн оюун ухаанд минь тааран зохицвол итгэнэ гэх нь элч нарт ч үл итгэх гэсэн үг юм. Шашны мэдлэг нь оюун ухааантан нарын нээлт биш. Бидний Пейгамбер Мухаммед алейхиселламын айлдсан зүйлүүд **(Эхл-и суннетийн** эрдэмтэн) нарын номуудаас сурч тийнхүү итгэх хэрэгтэй. Зөв хүлээж авахуйц имантай болохын тулд үүнээс гадна доорх нөхцөл болзолд зохицох хэрэгтэй.

**1**. Итгэл сүсэг үргэлжийн тогтмол байх хэрэгтэй. Нэг хором ч гэлээ хөндийрөхийг бодохгүй байх хэрэгтэй. Гурван жилийн дараа мүслүманы ёс суртлаас гарна хэмээн хэлсэн хэн нэгний хувьд тэр мөчөөс эхлэн иман нь холдон зайлж мусылманы шашин номоос ангижрах болно.

**2.** Мүминий итгэл сүсэг айдас ба найдварын хооронд байх хэрэгтэй. Аллахын шийтгэлээс айх хэрэгтэй гэхдээ нигүүлслээс нь нэг хором ч болов итгэл найдвар тасалж үл болно. Нүгэл болгоныг үйлдэхээс зайлсхийн нүглээсээ болж итгэл сүсэг нь холдохоос мөн бүх нүглийг үйлдсэн ч гэлээ Бидний Эзэн Тэнгэрийн өршөөнө гэдгээт огт найдлагаа тасалж болохгүй. Нүглээ наминчлах хэрэгтэй. Яагаад гэвэл наманчлагч огт нүгэл хийгээгүй мэт.

**3**. Амь буюу сүнс хоолойнд орохоос өмнө итгэж сүсэглэсэн байх ёстой.

Амь хоолойд ирэнгүүт хойд ертөнцийн бүх нөхцөл байдал харагдана. Тэр цагт бүх кафирчууд иман хийхийг хүснэ. Гэтэл иманы гайб /үл үзэгдэх ертөнц үл мэдэгдэх юмс/ байх хэрэгтэй. Үзэлгүйгээр итгэх хэрэгтэй. Үзсэн зүйлд иман гарч ирэхгүй. Гэхдээ энэ мөчид мүминчүүдийн наманчлал хүлээн зөвшөөрөгдөнө.

**4.** Нар баруун зүгээс гарахаас өмнө итгэн сүсэглэх хэрэгтэй. Шүүгдэх өдрийн томоохон шинж бошгын нэг нь нар баруун талаас гарах юм. Үүнийг үзсэн хүмүүс итгэн сүслэх болно. Гэхдээ эдгээр хүмүүсийн итгэл сүсэг хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Наманчлалын хаалга хаагдсан байх болно.

**5.** Аллахаас өөр хэн нэгний гайб болоод нууцлаг зүйлийг мэдэхгүй гэж итгэх хэрэгтэй. Өөрөөр хэлбэл гайбыг зөвхөн Аллах мэднэ. Түүнчлэн Түүний мэдүүлсэн хүмүүс мэднэ. Сахиусан тэнгэр, жинни нар чөтгөр тэр бүү хэл Пейгамбер нар ч үл мэднэ. Гэхдээ Пейгамбер нар болоод номын ёст кул нарт гайбаас мэдлэг оногдож болно.

**6.** Шашны иман ба ибадетэд хамаарах нөлөөг шаардлагагүй санаатайгаар үгүйсгэж болохгүй. Ахкам-и исламиег өөрөөр хэлбэл, исламын ёсны тушаал хорионоос нэгийг нь хөнгөлөн үзэх Куран-и керимээр сахиус тэнгэр нар ба Пейгамбер нараас хэн нэгнийг шоолон адлах эдгээртэй хамт өгүүлж мэдүүлснийг шаардлага байхгүй байхад үгүйсгэх кафир буюу үл итгэн тэрслэхүй болно. Аллахын оршихуйг сахиус тэнгэр нар гүсл ба намазын фарз /гарцаагүй үүрэг/ болохыг үхлээр айлгах гэх мэтийн зайлшгүйгээр үгүйсгэсэн хүн кафир болохгүй.

**7.** Ислам шашин ил тодорхойгоор мэдүүлсэн зайлшгүй мэдлэгийг эргэлзэн тэээнгэлзэхгүй байх хэрэгтэй. Намаз үйлдэгчийн фарз дарс ба бусад согтууруулах ундаа уух, мөрийтэй тоглох, хүү ногдол ашгийн харам болохыг эргэлзэх эсхүл олны мэдэх ямар нэг харамыг /шашнаар хорьсон/ халал/ шашнаар зөвшөөрсөн/ гэх халал болох зүйлийг харам гэх нь иман зайлах шалтгаан болно.

**8.** Иман Ислам шашны мэдүүлсэнчилэн байх хэрэгтэй Оюун ухааны ойлгосон философчид ба шинжлэх ухааны дууриагчдын

мэдүүлэхийг дагаж итгэвэл иман болохгүй. Мухаммед алейхисселамын өгүүлсэнчилэн итгэх хэрэгтэй.

**9.** Итгэгч нь зөвхөн Аллахын төлөө хайрлах хэрэгтэй Зөвхөн Аллахын төлөө дайсагнах хэрэгтэй. Аллахын төлөө найз нөхөд болох мусылман нарыг хайрлах Исламын ёсонд гар хөл болоод үзгээрээ дайсагнагчдыг үл хайрлах хэрэгтэй. Энэ дайсагналын зүрх юм.

/Мусылман нь мусылман бус иргэдэ, жуулчдад саихн сэтэглэээр зөөлөн хэл үгээр хандах хэрэгтэй. Сайхан ёс суртахуунаар шашнаа бид бүхэн тэд нарыт хайрлуулах хэрэгтэй./

**10.** Манай Пейгамбер болоод Асхабынх /Мүмин байхдаа Гэгээн Мухаммедийг харж мүмин байгаад нас нөгчсөн мусылман нар/ нь заасан зөв замаас үл салагч жинхэнэ мүслүман нар иман хийсэн адилаар итгэх ёстой. Зөв итгэхийн тулд Ахл-и сүннет хүй бүлгийн итгэл бишрэлд зохицон сүслэн итгэх хэрэгтэй. (**Ахл-и сүннет мэргэд)-**ийн бичсэн жинхэнэ шашны номонд дагагч нарт зуун шехидийн буян ногдоно. Дөрвөн мезхебээс аль нэгний мэргэдийн Ахл-и сүннет /Мухаммедийн замаар замнагч сүнни нар/ мэргэн гэнэ. Ахл-и сүннет мэргэдийн ахлагч нь Имам-и азам Эбү Ханифе юм Эдгээр мэргэд Асхаб-и кирамаас сурснаа бичсэн бөлгөө. Асхаб-и кирам ч гэсэн энэ мэргэн багш нарт Ресюлүллахаас сонссоноо ярьж хэлсэн бөлгөө.

## • ЭХЛ-И СҮННЕТИЙН ИТГЭЛ БИШРЭЛ •

Мусылман болохын анхдагч болзол нөхцөл нь итгэн сүслэх явдал юм. Зөв иман нь Ахл-и Сүннетийн итгэл бишрэлд таарч итгэхтэй холбоотой. Оюун ухаан бүтэн идэр насанд хүрсэн эр эмэгтэйн анхны үүрэг нь Ахл-и сүннет номч мэргэдийн номноо бичсэн итгэл сүсгийн мэдлэгийг сурах мэдэх үүнтэй даган зохицон итгэх явдал юм. Шүүгдэх өдөр Тамын зовлонгоос ангижрах нь тэдний мэддэг зүйлдээ хэр итгэхээс шалтгаална: Тамаас аврагдах хүмүүс зөвхөн тэдний замаар замнагчид юм. Тэдний замаар явагчдыг (**Сүнни)** буюу (**Ахл-и Сүннет)** гэнэ. (**Ислам и Ахлак)** ёс суртахуун 553 т 46 дугаар өгүүллээс үзнэ үү.

Нэг хадис-и шерифт "**Миний нэгдэн итгэгчид 73 бүлэгт хуваагдана. Үүнээс зөвхөн нэг хэсэг нь Тамын аюулаас**

**чөлөөлөгдөх ба бусад нь Тамд унна”** Энэ далан гурван бүлгээс нэг бүр нь исламын ёсонд зохицон дагадаг хэмээгээд Тамаас аврагдах бүлэг нь манай бүлэг хэмээж байна. Мүминий сүрегийн 54 Рүм сүрегийн 32 айет-и керимед утгачлавал: “Бүлэг бүр зөв замд байгаа гэж бодон баярлаж байна” гэж айлджээ. Гэтэл энэ янз бүрийн бүлэг дотроос аврагдах бүлгийн шинж тэмдэг Манай Пейгамбэр саллаллахү алейхи ве селлем ийнхүү үзүүлж байна: “**Энэ бүлэгт багтагчид миний болоод Асхабийн замд байгчид юм”** гэжээ. Асхаб-и-кирамаас нэгийг нь ч атугай үл хайрлах Эхл-и Сүннетээс салсан болно. Эхл-и Сүннет итгэл бишрэлд үл оршигч кафир буюу Бидат \эхли шашин номд үгүй боловч хожим бий болсон зүйлийг дагач \нар гажигч болно.

## Эхл-и сүннетэд итгэн бишрэхүйн шинж тэмдэг

Аллах Эхл-и Сүннет итгэн бишрэхүйд /**итикат**/ зохицон итэгсэн мусылманчуудад талархана. Ийнхүү итгэсний олон шарт буюу болзол нөхцөл байдаг. **Эхл-и сүннетийн** мэргэд эдгээрийг доорх байдлаар тайлбарлаж байна.

1. Иманы зургаан нөхцөл болзолд өөрөөр хэлбэл Аллахын оршихуй цорын ганц гэдэгт, Сахиус тэнгэр нар болоод Ном сударт нь Пейгамбер элч нарт, Хойд ертөнцийн амьдралд мөн хайр ба дайсагнал сайн мууг Аллах бүтээсэн гэдэгт итгэх ёстой. (Эдгээр нь (**Аментү**) д заагдсан байна).

2. Аллахын сүүлчийн судар ном болох Куран-и Керимийн Аллахын келам үг хэмээн итгэх хэрэгтэй

3. Мүмин өөрийн итэглээсээ огт эргэлзэхгүй байх

4. Пейгамбер Элч саллаллахү алейхи ве селлемд итгэж амьд байхдаа Түүнийг харах хувь заяа тохиосон Асхаб-и кирамын бүгдийг нь ихэд хайрлах хэрэгтэй Түүний дөрвөн халифе болоод ойр ах дүүс болох эхл-и бейтид /Гэгээн Мүхаммедийн гэр бүл ахдүү/ ариун дээд эхнэр гэргийнүүдийн алинд нь ч хэл үг чулуудаж үл болно.

5. Ибадетүүдийг иманы нэг хэсэг гэж бодохгүй байх хэрэгтэй Аллахын тушаал хориод итгэж залхууран үл үйлдэгч мүминчүүдийг кафир гэж үзэхгүй байх хэрэгтэй Харамуудад чухалд тооцоогүйчүүдийн хөнгөлөн үзэгчдийн исламын ёсыг

гоочлон тоглогчидын иман нь холдоно.

6. Эхл-и кыбле /Кабегийн зүгт хамаатай/ болохоо хэлж Аллах Түүний Пейгамбер элч Мүхаммед алейхиселамд итгэдэг гэх мөртлөө буруу итгэл бишрэлд автагчдыг тэрсүүд гэж бодох ёсгүй. Кафир гэж хэлж хэрэггүй.

7. Ил тодоор нүгэл үйлддэг нь үл мэдэгдэх иман бүрийн ард намаз хийж болно. Энэ дүрэм Жума өдрийн ба баярын намазыг хийлгэх ноён сайдад ч хамаатай болно.

8. Мусылманчууд удирдан байх ноёд захирагчдыг эсэргүүцэн босож болохгүй. Тэмцэх буюу тулан босгох нь үймээн хямрааныг дуудна. Янз бүрийн муу үйлийн шалтгаан болно. Дарга ноёдын буянт үйл хийхийн төлөө дуа унших хэрэгтэй нүглийн үйлээс татгалзахын төлөөнөө элдэг зөөлөн үгээр сургах хэрэгтэй.

9. Абдест авахдаа хөлийг угаахын оронд ямар ч шалтаг зайлшгүй шаардлага байхгүй ч гэлээ нойтон гараараа нэг удаа дан гутлыг дээгүүр нь илж арчих /местийн месх/ нь эрэгтэй эмэгтэй аль алинд нь зөвшөөрөгдсөн зүйл юм. Нүцгэн хөл оймстой илж арчихгүй.

10. Манай Пейгамбер Элчийн саллаллахү алейхи ве селлем мираж буюу Аллахын урилгаар 7 давхар огторгуй ба түүний ертөнцөөр аялсан шөнө нь санаа сэтгэл болоод бие махбодод нь хэрэгжсэн хэмээн итгэх хэрэгтэй. /Өргөмжлөл нь нэг байр байдал ба өөрөөр хэлбэл зүүдэнд болсон/ гэж хэлэгчид эхл-и сүннетээс салж хагацна.

Диваажинд мүминчүүд Аллахыг харах болно. Кыйаметын өдөр Пейгамбер нар ба үнэн ёст сайн хүмүүс өмгөөлөн зуучлах болно. Булшны асуулт гэж байдаг . Булшин дахь гэсгээл нь сэтгэл санаа ба биенд илэрнэ. Ариун номчын гайхамшиг нь Үнэн юм. Гайхамшиг нь Аллахын хайрт зүтгэгч нартаа гарч үзэгдэх ер бусын нөхцөл байдал бөгөөд Аллахын хууль дүрмийн гадна өөрөөр хэлбэл физик хими биологи хуулийн гаднах өглөг бэлэг буянт үйл бөгөөд үгүйсгэгдэж болохгүй хэмжээнд олон тоотой байдаг. Булшинд сүнс амьд хүмүүсийн хийсэн, хэлснийг сонсоно. Куран-и керим унших өглөг өгөх тэр бүү хэл бүхий л ибадетүүдийн буянг үхэгсдийн сүнс рүү илгээх тэд нарт ач тус өгснөөрөө зовлон хөнгөрч арилах шалтгаан болно. Эдгээрийн бүгдэд нь итгэх нь Эхл-и сүннетийг итгэн бишрч байгаагийн шинж тэмдэг болно.

# • ИМАНЫ ШАРТ БУЮУ БОЛЗЛУУД •

**АМЕНТҮ: Аментү биллахи ве Мелайкетихи ве Күтүбихи ве Рүсүлихи вел-йевмил-ахири ве бил кадери, хайрихи ве шеррихи мин Аллахи теаля вел-ба-сү бадел-мевти хаккүн, Эшхедү эн ла илахе иллаллах ве Эшхедү энне Мухаммеден авдүхү ве ресулүхү.**

## Нэгдэх болзол
## АЛЛАХД ИТГЭХ

**(Аментү биллахи)** гэдэг нь: Аллахын оршихуй цор ганц гэдэгт итгэж итэглээ зүрх сэтгэлээрээ нотолж хэл үгээрээ давтлаа гэсэн үг. Аллах оршин байгаа бөгөөд цор ганц юм. Нэг хэмээх үгийн толь бичигт хоёр утга байдаг. Нэгдэх нь тооны талаас хоёрын хагас болох ба тооны эхлэл юм. Нөгөө нь хамтрагч хийгээд адилгүй гэсэн талаасаа нэг юм. Ийнхүү Аллах нь тооны талаас бус адил ижил үгүй хосгүй гэсэн талаас нэг юм. Өөрөөр хэлбэл хувь оногдол болоод шинж чанарын талаас түүнд Хамтрагч үгүй юм. Бүтэн бүтэгчдийн бод бие ба шинж чанарууд өөрийг нь бүтээгчдийн бод бие шинж чанартай адилсдаггүйн сацуу бүтээгчийн бод бие ба шинж чанар нь бүтэгчдийн алиных нь ч бод бие ба шинж чанартай ижилсэхгүй.Бүхий л бүтэгчдийн эрхтэн бүр эс эд болгоныг үүсгэж оргүй хоосноос бүтээгч нь зөвхөн агуу Аллах билээ. Аллахын бод биеийн үнэн мөнийг хэн ч мэдэж эс чадах ба оюун ухаан ба төсөөлөлд орж илрэх бүхнээс илүү өндөр дээд юм. Аллах Тэнгэрийг оюун ухаанаар төсөөлөх нь хориотой юм. Гэхдээ Куран-и-Керимд өгүүлсэн шинж чанаруудыг нэрийг нь цээжилж агуу ихийг нь үгээр нотолж давтах хэрэгтэй. Түүний бүх шинж тэмдэг нэр нь үүрд мөнхийн билээ Мөн чанар болохын хувьд өөрөө аль ч газар оршин байхгүйн сацуу мэдэгдэх зургаан зүгээс ч анги тасархай юм. Өөрөөр хэлбэл урд хойно баруун зүүн дээд доод талд оршихгүй. Түүний тул Тэнгэр Эзнийг зөвхөн Бүхий л газар оршиж бүхнийг харагч (**хазир,назир)** гэж хэлж болно.

Аллахын арван дөрөв шинж тэмдэг байдаг. Зургаад нь **Сыфат-и затийййе** наймд нь **(Сыфат-и сүбүтийййе)** гэнэ. Эдгээрийн утгыг нь мэдэ, цээжлэх машид хэрэгтэй юм.

## Сыфат-и-затиййе

1. **Вүжуд** Аллах оршин байна. Оршихуй нь үүрд мөнхийн болно. Важиб-үл- вүжүдд болно. Өөрөөр хэлбэл оршихуй нь зайлшгүй юм.

2. **Кыдем** Аллахын ахуйгаас эхлэл гэж үгүй.

3. **Века** Аллахын оршихуйд төгсгөл үгүй. Хэзээ ч үгүй болохгүй. Түүний хамтрагч болох нь боломжгүй төдийгүй бод бие ба шинж чанарын хувьд ч хоосон байх боломжгүй юм.

4. **Вахданиййет** Аллахын бод бие шинж чанар ба үйл хэрэгт нь хамтрагч ижилдэгч үгүй юм.

5**. Мухалефетүн-лил хавадис** Аллах бод бие ба шинж чанарын хувьд ямар ч бүтэгчийн бие махбод шинж чанартай адил бус юм.

6. **Кыйам би-нефсихи** Аллах бод биеэрээ байнгын үргэлж юм. Орон зайг шаардахгүй. Юм бодос орон зай байхгүй байхад Тэрээр оршиж байв. Яагаад гэвээс бүх хэрэгцээнээс ангид юм. Энэхүү орчлонг хоосон оргүйгээс ахуй болгохоосоо өмнө мөн чанар нь ямар байсан үүрд мөнх ийм байх болно.

## Сыфат-и сүбутиййе

1. **Хайат** Аллах амьд юм. Түүний Амьдрал бүтэгчдийн амьдралтай адил бус бөгөөд түүний биед тохирох хамаарах амьдрал үүрд мөнх юм.

2. **Илм** Аллах бүгдийг мэднэ. Түүний мэдэх нь боол нарын мэдэхтэй адил бус билээ. Харанхуй шөнө шоргоолж хар чулуун дээр явхыг үзнэ мэднэ. Хүний дотор бодсоныг зорилгыг ч мэднэ. Мэдэхэд нь өөрчлөлт гарахгүй. Үүрд мөнхийн юм.

3. **Сем** Аллах сонсоно. Зууч хэрэгсэлгүйгээр сонсоно. Сонсох нь боол нарын сонсохтой адилгүй. Энэ шинж ч гэлээ бусад шинж чанар лүгээ адил үүрд мөнхийн юм.

4. **Басар** Аллах үзнэ. Хэрэгсэл болзолгүйгээр харна. Нүдээр харахгүй.

5**. Ирадет** Аллах хүснэ. Хүссэнээ бүтээн бий болгоно. Бүх зүйл Түүний хүссэнээр бий болдог. Зориг хүсэлд нь саад болох ямар ч хүч байхгүй.

6. **Кудрет** Аллах бүх зүйлд хүч нь хүрнэ. Юу ч түүн лүгээ хүч тэнцэхгүй.

7. **Келам** Аллах хэлэгч, яригч юм. Хэлж ярих нь хэрэглүүр үсэг авиа хэлээр бус юм.

8. **Теквин** Аллах нь бүтээгч юм. Түүнээс өөр бүтээгч байхгүй билээ Юм бүрийг Тэрбээр бүтээнэ. Аллахаас өөр хэнийг ч бүтээгч гэж хэлэх ёсгүй.Аллахын болзлуудын үнэн гэдгийг ойлгох нь чухал юм. Хэн ч юу ч Аллахын шинж чанарыг хамтрагч ижилдэгч болж чадахгүй.

## Хоёр дахь болзол
## САХИУСАН ТЭНГЭРҮҮДЭД ИТГЭХ

**Ве мелаикетихи:** Аллахын сахиусан тэнгэрт итгэсэн гэсэн үг.Сахиусан тэнгэрүүд нь Аллахынн кул нар болно. Бүгд Аллахын тушаалыг дагана, Нүгэл үл үйлдэн, Эр эм гэж яалгагдахгүй,. Гэрлэхгүй, Амьд ба идэж уухгүй унтахгүй. Туяанаас бүтсэн ба оюун ухаантай юм. Хамгийн дээд сахиус тэнгэр дөрөв байна.

1. **Жабрайл алейхисселам.** Үүрэг нь Пейгамбер нарт вахий мэдээ авчрах зарлиг цээрийг нь мэдэгдэх үүрэгтэй.

2. **Исрафил алейхисселам.** Сүрг үлээх үүрэгтэй. Нэгдэх үлээлтэнд үүсэн гарч ирэх дуу авиаг сонсогч Аллахаас гаднах амьд болгон үхэх ба хоёр дахь үлээлтэнд дахин амилна.

3. **Микайл алейхисселам.** Байгйл цаг уурын юмс үзэгдэлийг хариуцдаг сахиусан тэнгэр юм.

4. **Азрайл алейхисселам**. Хүмүүсийн сүнсийг авах үүрэгтэй.

Үүнээс хойш дөрвөн давхаргын сахиусан тэнгэр нар байдаг. **Хамеле-и Арш** /Аршыг тээгчид/ гэх сахиусан тэнгэр дөрөв байна. Эзэн тэнгэрд /Хузур-и илахи/ үйлчлэгч сахиусан тэнгэрүүдийг **Мукарребин** гэнэ. Азаб сахиусан тэнгэрүүдийн томоохоныг нь (**Керубийан),** нигүүлслийн сахиусан тэнгэрийг **Руханыйан** гэнэ. Диваажингийн сахиусан тэнгэрийн томоохныг нь (**Рыдван)** Тамын сахиусан тэнгэрүүдийн томоохоныг нь (**Малик)** гэнэ Тамын сахиусан тэнгэрийг **Зебайни** хэмээнэ. Хамгийн олон тоотой бүтээгдсэн нь сахиусан тэнгэрүүд юм. Тэнгэр огторгуйд сахиусан тэнгэрүүд ибадет хийхгүй хоосон газар үл оршино.

## Гурав дахь болзол
## НОМ СУДРУУДАД ИТГЭХ

**Ве кютюбихи:** Аллахын илгээсэн ном судрарт итгэсэн гэсэн үг. Аллах эдгээр судруудыг зарим Пейгамберүүд Жебрайл нэрт сахиусан тэнгэрээр вахийн замаар /Тэнгэрийн мэдээ/ өөрөөр хэлбэл уншуулж заримд нь самбар хуудас дээр бичээстэйгээр ,заримд нь сахиус тэнгэргүйгээр илгээжээ . Бүгд Аллахын үг / келам/ юм. Мөнх үүрдийн м. Бүтээгдээгүй болно. Бүгд үнэн шударгуу юм. Тэнгэрийн номуудаас бидэнд мэдүүлэгдсэн нь зуун дөрөв юм. Эдгээрээс 10 хуйлмал Адем алейхисселамд,**50** хуйлмал **Шит** алейхисселамд, **30** хуйлмал **Идримс** алейхисселамд, **10** хуйлмал **Ибрахим** алейхисселамд, **Теврат Муса** алейхисселамд, **Зебүр Давуд** алехисселамд, **Инжил Иса** алейхисселамд, **Куран-керим Мухаммед** алейхисселамд илгээгдсэн билээ.

Аллах хүмүүсийг энэ дэлхийд амар тайван амьдрах нөгөө ертөнцөд мөнхийн аз жаргалд умбуулхын тулд анхны хүн ба анхны Пейгамбер болох Адем алейхисселамаас сүүлчийн Пейгамбер болох Мухаммед алейхисселамыг хүртэл олон тооны Пейгамбер нарын тусламжтайгаар ном судар илгээжээ. Энэхүү ном судрарт иман ба ибадетийн уг үндсийг тайлбарласан ба хүмүүсийн хэрэгцээтэй бүхий л асуудлаар мэдээ мэдлэг өгөсөн байна.

Эдгээрээс Куран-и керим сүүлчийн ариун судар юм . Куран-и керим илгээгдсэний дараа бусад бүх илахи ном судрын заалт зарлигууд /хүкм/ татан буугдсан юм. Жебрайл алейхисселам Күран-и керимийг Мүхаммед алейхисселамд хорин гурван жилд авчирсан билээ. Куран-и керим нь 114 сүре, 6236 аят юм. Энэхүү тоо ны зарим номд өөрөөр бичигддэг нь нэг урт аят хэд хэдэн аят хэмээн тооцолсноос тэр юм. Яагаад гэвэл, Куран-и керим илгээгдэж дууссанаас авахуулаад ямарч өөрчлөлт ороогүй ба үүнээс хойш ч гэсэн өөрчлөгдөхгүй. Куран-и керим Аллахын үг хэл юм. Иймэрхүү ном судрыг хүн бүтээх боломжгүй . Нэг аятыг дөхүүлээд хэлэх ч боломжгүй байдаг .

Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем хойд ертөнцөд заларснаас хойш нэгдүгээр халифе болох Эбү Бекр-и Сыддык радыаллахү анх Куран-и керимийн аятүүдийг нэг дор цуглуулсан. Ийнхүү нэг **Мусхаб** /Кураны бичвэрийн анхны хувилбар/

бүрэлдсэн. Асхаб-и кирам бүгдээрээ энэхүү мусхаб Аллахын үг хэл гэдгийг санал нэгтэйгээр мэдэгдсэн юм. Гуравдугаар халифе Осман радыаллахү анх энэ мусхабаас зургаан хувийг дахин бичүүлсэн. Зарим муж орон руу илгээсэн.

Күран-и керимийг уугуул эхийг нь унших хэрэгтэй. Арабаас бусад үсгээр бичсэнийг Күран- керим гэж хэлэхгүй.

а/ Кураныг гараараа барихдаа абдесттэй байх хэрэгтэй кыблегийн эсрэг сууж анхааралтай унших хэрэгтэй

б/ Удаанаар айх даруугаар унших

в/ Мүсхаф /хуйлмал/ руу хараад аят бүрийг хүндэтгэлтэйгээр унших хэрэгтэй.

г/ Күран судрыг унших дүрмийн дагуу/Тежвид кайде/ унших хэрэгтэй.

д/ Уншсанаа Аллахын үг болохыг нь бодох хэргэтэй.

е/ Куран-и керимийн тушаал цээрт зохицон дагах хэргэтэй

## Дөрөв дэхь болзол
## ПЕЙГАМБЕР ЭЛЧ НАРТ ИТГЭХ

**Ве Русулихи**: Аллахын Пейгамбер Элч нарт итгэлээ гэсэн үг. Пейгамбер Элч нар Аллахын болгоосон замд хүргэх, үнэн зөв мөр замыг заахын тулд сонгогдсон билээ. Бүх Пейгамбер Элч нар нэгэн адил итгэл сүсгийг зааж номолсон байдаг. Пейгамбер Элч нарт алейхимүселлам 7шинж тэмдэг байдагт итгэх хэрэгтэй.

1. **Исмет** : Нүгэл үл үйлдэх. Пейгамбер элч нар ямар нэгэн шашинд харам болсон хийгээд болох жижиг том ямар ч нүглийг эс үйлдэнэ.

2. **Эманет** : Пейгамбер Элч нар Бүх талаар итгэл найдвартай хүмүүс юм. Хэзээ ч найдвар итгэлээсэ тэрслэн урвахгүй.

3. **Сыдк** : Пейгамбер Элч нар үг хэл, үйл хэрэг, бүх төрлийн зан үйлдээ зөв үнэнч шударга хүмүүс юм.

4. **Фетанет**: Пейгамбер Элч нар маш ухаалаг маш ойлгох чадвартай тэвчээртэй хүмүүс юм. Сохор,дүлий гэх мэт тахир дутуу хүмүүс эмэгтэй хүн Пейгамбер Элч болоогүй билээ.

5. **Теблиг:** Пейгамбер Элч нар хүмүүст мэдэгдэж тайлбарласан бүхнээ Аллахаас ирсэн вахйгээр/Аллах Эзний мэдээ Түүнээс Пейгамбер нарт ирэх мэдээлэлийг сурсан байна. Заасан тушаал

цээрээс аль нь ч тэдний үзэл бодол биш юм. Тэдэнд зарилгалсан бүх зүйл Аллахынх юм.

6. **Адалет**: Пейгамбер Элч нар ямар ч хэрцгий дарлал шударга бус байдлыг үүсгэхгүй хэн нэгнээс болж шударга ёсноосоо няцахгүй.

7. **Эмнүл-азл:** Пейгамберийн үүргээсээ мятрахгүй. Энэ ертөнц ба хойд ертөнцөд үргэлжид Пейгамбер Элч юм.

Шинэ шашин суртал авчирсан Пейгамбер Элч нарыг **Ресүл** /элч буухиа/ гэнэ. Шинэ шашин суртахуун авчрахгүйгээр хүмүүсийг урьдын шашинд урин дуудах Пейгамбер Элч нарыг **Неби** / мэдээлэгч/ гэнэ. Пейгамбер Элч нарт иман хийх гэдэг нь тэднийг ямар ч алагчлалгүйгээр бүгдийг нь Аллахын сонгосон үнэнч зөв үгтэй хүмүүс хэмээн итгэнэ гэсэн үг. Тэднээс нэгэнд нь үл итгэх хүн бүгдэд нь үл итгэсэнд тооцогдоно.

Пейгамберийн үүрэг нь их ажиллаж хөдөлмөрлөн өлсөж зовноор бас их бясалгал үйлдэснээр бий болохгүй. Зөвхөн Аллахын соёрхон таалсн сонголтоор бий болно. Тэдниий то нь тодорхойгүй байдаг. Зуун хорин дөрвөн мянгаас олон гэж алдартай. Үүнээс гурван зуун арван гурав эсвэл гурван зуун арван тав нь Ресүл юм. Эдэн дундаас зургаа нь илүү өндөр дээд Элч юм. Эднийг агуу их (үлүл-азим) Пейгамбер нар гэнэ. Нэр нь **Адем Идрис, Шыт, Нух, Худ, Салих, Ибрахим, лут, Исмайл, Исхак, Йакуб, Йүсүф, Эййүб, Шуайб, Муса, Харун, Хыдыр, Йуса бин Нун, Илйас, Элйеса, Зүлкифл, Шемүн, Ишмойл, Йунүс бин Мета, Давуд, Сүлейман, Локман, Зекериййа, Йахйа, Үзейир, Иса бин Мерйем, Зүлкарнейн ба Мүхаммед** алейхи ве алейхимүссалсалатү весселам болно.

Эднээс зөвхөн хорин наймынх нь нэр Күран-и Керимд нэрлэгдсэн байдаг. **Зүлкарнейн, Локман, Үзейр, Хыдырын** Пейгамбер Элч мөн эсэх талаар санал маргаантай байдаг. Мүхаммед Масум назрет 2 дугаар боть 3 дахь өгүүлэлд Хыдыр алейхисселамын Пейгамбер Элч болохыг заасан мэдээ хүч төгөлдөр болохыг бичиж байна. 182 дугаар хэсэгт Хыдыр алейхисселамыг хүн төрхтэй үзэгдэж харагдсан хийгээд зарим ажил үйл хийсэн тэргүүтэн нь Түүний амьд гэдгийг айлдаагүй. Аллах Түүний болон олон тооны Пейгамберүүдийг Асрамжлагч багш /Вели/ нарын сүнс хүний төрхөөр үзэгдэхийг зөвшөөрсөн. Тэдниг харагдаж үзэгдэх нь амьд гэдгийг батлахгүй гэж байна.

## Манай Пейгамбер МУХАММЕД Алейхисселам

Мухаммед Аллахын Ресүл Элч нь юм. Пейгамбер Элч нарын хамгийн дээд, хамгийн сүүлчийнх нь юм. Эцэг нь Абдуллах юм. Манай эриний 571 онд 4 сарын 20 таарах Ревиул-эввел сарын 12 ны бүтэнсайн өдрийн шөнө үүрээр Меккед мэндэлсэн бөлгөө. Эцэг нь түүнийг эхийн хэвлийд 7 сартай байхад нь нас нөгчсөн байв. Зургаан настайд эх нь,найман настайд нь өвөө нь нас нөгчжээ. Дараа нь авга ах Эбү Талибийн халамжинд өсч торнижээ. Хорин зургаан настайдаа Надиже-түл-күбра тай гэрлэжээ. Түүнээс 4 охин,2 хүтэй болжээ. Ууган хүүгийн алдар Касим гэдэг байв. Тиймээс Мухаммедийг **Эбүл –Касим** ч хэмээнэ. Дөчин настай байхад бүх хүмүүс ба жин нарт Пейгамбер Элч бологожээ. Гурван жилийн дараа хүн бүрийг иманд дуудаж эхэлсэн. Тавин хоёр насандаа нэг шөнө Меккегээс Кудус рүү тэндээсээ огторгуй руу хүргэгдээд буцаж иржээ. Энэ явдалыг **Мираж** гэнэ. Миражд диваажин,там Аллахыг үзжээ. Түүхчдийн үзэж буйгаар манай эринийй 622 онд Аллахын зарилгаар Меккегээс Медине рүү нүүжээ. Энэхүү аялалыг **Хижрет** гэнэ. Мекке балгадын Куба тосгонд ирсэн **Реби-үл–эввел** сарын найм дахь даваа гаригийг тохиох Европын тооллын есдүгээр сарын хорьдугаар өдөр мүслүман нарын Хижри шемси тооллын эхлэл болов. Мүслүманчуудын Хижри камери жилүүд ч тэр жилийн Мухаррем сараас эхлэх ба тэнгэр дэх сар дэлхийг тойрод арван хоёр удаа тойрсон нэг сарны /камери/ жил болно. Хижри 11 /манай эриний 632/ онд Реби-ул -еввел сарын арван хоёрдугаар өдөр ням гараг үдээс өмнө тэнгэрт халив. Мягмар гарагийг Лхагва гараг тай холбох шөнө /Лхагва гарагийн шөнө хагаст нас нөгчсөн өрөөнд нь оршуулсан байна. Нас зүг болохдоо камери 63 шемси жилээр 61 настай байв.

Мухаммед алейхисселам цагаан арьстай байв. Бүх хүмүүсийн хамгийн сайхан үзэсгэлэнтэй нь байв. Сайхнаа хүн бүрт мэдэгддэггүй байв. Түүний сайхныг нэг удаа харагч тэр бүү хэл зүүдэндээ харагчийн амь насан амт шимт баяр баясалтай өнгөрнө. Тэрээр хэзээ ямагт энэ ертөнцийн газар бүрт байгаад бий болж төрж гарах хүмүүсээс бүхий л талаараа илүү дээд юм. Оюун ухаан үзэл бодол сайхан зан ааш, бүхий л эрхтний хүч чадлаараа бүх хүнээс ангид нэгэн байв.

Хүүхэд ахуйдаа хоёр удаа наймаачидтай Дамаск руу явсан ба Бусра гэгдэх газраас буцав. Өөр ямар ч цаг үед хаашаа ч яваагүй. Бичиг үсэг үл мэдэгч /Үмми/ байв. Өөрөөр хэлбэл ямар ч сургууль сураагүй билээ. Гэхдээ бүхнийг мэддэг байв. Өөрөөр хэлбэл юуг бодно юуг мэдэхийг хүснэ Аллах түүнд бүхнийг өгүүлж байв. Жебрайл алейхисселам нэрт сахиус тэнгэр ирээд Түүнээс хүссэн болгоныг нь хэлж байв. Ариун зүрх сэтгэл нь нар мэт туяа цацруулж байлаа. Түүний гялбаат эрдэм ухаан цэцэн мэргэний гэрэл гэгээ гэрлийн долгио мэт газар тэнгэр огторгуй бүхий л газар түгэн дэлгэрч байв. Одоо шарил бунхнааас нь ч түгэн тархаж байнам. Цахилгаан соронзон долгио хүлээн авахын тулд хүлээн авагч хэрэгтэй болох лугаа адил Түүний гэрэл гэгээг хүлээн авахын тулд Түүнд итгэн хайрлах заасан замаар нь замнаж цэвэршин зүрх сэтгэл хэрэгтэй. Ийм зүрх сэтгэлтэй хүн энэ гэрэл гэгээг хүлээн авах ба энэ эргэн тойрноо тарах дэлгэрнэ. Ийм агуу хүмүүсийг Асрамжлагч **(Вели)** гэнэ. Энэхүү велиг таньж итгэх хайрлах хүн үүний эсрэг талд зүй ёсоор сууж эсвэл алсаас хайрлан бодвол энэ хүний зүрх сэтгэл гэрэл гэгээ шим тэжээл авахаар цэвэрлэгдэж боловсорч төлөвшиж эхэлнэ. Аллах бие махбод эд зүйлсийг үүсгэхийн тулд нарны энергийг шалтгаан болгосны адил бидний сүнс санаа, сэтгэл зүрхийг төлөвшүүлэх хүний чанарт өргөхийн тулд Мухаммед алейхисселамын зүрх сэтгэлийг түүнээс оргилон булгилах гэрэл гэгээг шалтгаан болгожээ. Хүнийг тэжээн тэтгэн бүтэц хүчийг нь хангагч бүхий л тэжээлийн зүйлс нарны энергийг уусгаснаар үүсэн бий болох лугаа адил зүрх сэтгэл, сүнс санааны хүнс тэжээл болох Ариун номчын хэл хэлмэр үг бичвэр ч гэсэн бүхэлдээ Ресүллүллахын ариун зүрх сэтгэлээс нь оргилон ундарсан гэрэл гэгээгээр төрж гарсан бөлгөө.

Аллах Жебрайл алейхисселам нэрт сахиусан тэнгэрээр Мухаммед алейхисселамд **Куран-и керимийг** илгээсэн бөлгөө. Хүн төрөлхтөн энэ болоод хойд ертөнцөд хэрэгтэй ач тустай зүйлийг зарлигласан билээ. Хор хөнөөлтэйг хорьж цээрлэсэн билээ. Энэхүү захирамж тушаал хорио цээрийн бүгдийг нь **Ислам шашин** эсвэл **Исламын ёс суртал** , **Ахкам-и илахиййе** гэнэ.

Мухаммед алейхисселамын бүх үг зөв үнэ цэнэтэй ач тустай юм. Ийм гэдэгт итгэх хүнийг **Мүмин** буюу **Мусылман** гэнэ. Мухаммед алейхисселамын сурган номолсноос аль нэгнээ үл итгэх үл таалах

хүнийг **Кафир** гэнэ. Аллах мүмин бологчийг хайрлан энэрнэ. Ийм хүнийг төгсгөлгүйгээр Тамд орхихгүй. Эсвэл Там руу огтоос унагахгүй эсвэл буруугаас нь болоод унагалаа ч дараа нь Тамаас гаргана. Кафир хүн Диваажинд очихгүй. Шууд Тамд орох ба тэндээс огтоос ангижрахгүй. Түүнд итгэх Ресүллалахыг хайрлах нь бүхий л аз жаргал амар тайван сайн сайхны эхлэл бөлгөө. Ресүлүллах саллаллахү алейхи ве селлемийн эрдэм мэдлэг оюун ухаан үнэнч итгэлтэй, оюун ухаан, өгөөмөр шинж, даруу төлөв зан, хурц зөөлөн, хүлцэнгүй нигүүлсэл тэвчээр, шаргуу зүтгэл, үнэнч, эх оронч зан, найдвартай байдал хатан зориг бишрэм сүрдэм дүр байдал, уран үг яриа, хурц оюун санаа, гоо сайхан, нүглээс хол ариун шударгуу явдал, нинж нигүүлсэл, хүнлэг чанар, даруу төлөв зан, хатуужил даян нь бүхий л Пейгамбер Элч нараас илүү их байв. Найз нөхөр ба дайснаасаа үзэх хохирол хэлмэгдлийг өршөөн хүлцдэг байв. Аль нь ч хариу барьдагггүй байв. Ухудын дайнд кяфир нар ариун хацрыг нь цус болгож шүдийг нь хугалах үед энэ үйлийг хийгчдэд **Аяа Эзэн Тэнгэр минь Эд нарыг өршөөн хүлцэгтүн!** Үл мэдэхүйн харанхуйг нь өршөөгтүн! хэмээн зльбарсан билээ.

Мухаммед алейхисселамын олон сайхан зан аашыг өөртөө агуулжээ. Мусылман хүн бүр эдгээрийг сурч сайхан аашаар нь суртахуунжих хэрэгтэй юм. Ийнхүү энэ ертөнц болоод нөгөө ертөнцөд гай гамшиг, зовлон зүдгүүрээс ангижирч хоер ертөнцийн эзэн саллаллахү алейхи ве селлемийн өмгөөлөл ивээлд орно. Яагаад гэвэл, хадис-и шерифт : “**Аллахын ёс суртахуунг дагаж ааш зангаа ол!”** хэмээн зарлигласан байна.

## Асхаб-и Кирам

Манай хүндэт Пейгамбер Элчийн өлзийт дүрийг үзэж амтат үгсийг сонсох хувь ерөөл тохиосон мүслүман нарыг **Асхаб-и кирам гэнэ.** Пейгамбер Элч нараас дараа өнгөрсөн ирээдүй бүхий л хүн төрөлхтний хамгийн буянтай хамгийн дээдийн хүмүүс нь **Эбү Бекр-и Сыддык** радыйАллахү анх бөлгөө. Үүнээс хойш хүн төрөлтний хамгийн дээд нь Фарук-и азам хоёрдох халифе **Омер бин Хаттаб** дараах хамгийн дээд нь Ресуллахын гуравдахь халифе нь иман ба сүсэг, даруу хүнлэг гэгээрэл мэдлэгийн эх ундрага болсон гэгээн **Осман бин Аффан** радый Аллахү анх дараах нь хамгийн тус

буянтай нь дөрөвдөх халифе гайхамшигт дээд шинжийг эзэмшигч Аллахын арслан **Али бин Эби Талиб** радыйалахү анх бөлгөө. Хадис-и шерифээс үзвэл, гэгээн **Фатима**, гэгээн **Хатиже**, гэгээн **Айше,** гэгээн **Мерйем**, гэгээн Асийе энэ ертөнцийн эмсийн хамгийн дээд нь юм. Хадис-и шерифт "**Фатима Диваажингийн хатагтай** нарын хамгийн дээд нь юм **Хасан ба Хусейн** ч гэсэн Диваажингийн залуусын хамгийн дээд нь" хэмээн айлдсан байдаг.

Үүнээс хойш Асхаб-и кирамын хамгийн сор сондор нь **Ашере-и мүбешшере** юм. Диваажинд залрана хэмээн гайхамшигт мэдээ ирсэн 10 хүн болно. Эдгээр нь гэгээн Эбү Бекр-и Сыддык, Өмер-үл-Фарук, Осман бин Аффан, Али бин Эбү Талиб, Эбү Убейде бин Жеррах, Талха, Зүбейр бин Аввам, Сад бин Эби Ваккас, Сайд бин Зейд, Абдүррахман бин Аф рыдвануллахи теаля алейхим ажмаин" дараа нь **Бедрийн** дайн дараа нь **Ухудад** дараа нь **Би-ат-үр-рыдванд** байлцагчид болно. Ресулулахын замд амь бие эд хөрөнгөө золиослон Түүнд туслан Асхаб-и кирамын бүгдийнх нь нэр алдрыг хүндлэн хайрлаж хэлэх нь бидэнд зайлшгүй үүрэг билээ. Тэдний агуу ихэд үл тохирох үг хэлэх нь бидний хувьд огтоос зохимжгүй. Нэрийг нь хүндлэн харлахгүйгээр хэлэх нь алдаа тэрслэл юм.

Ресүлуллахыг хайрлагч хүн түүний Асхабыг бүгдийг нь хайрлах хэрэгтэй. Яагаад гэвэл, хадис-и шерифт айлдахдаа**: "Асхабийг нь хайрлагч намайг хайрладаг болохоор хайрлана. Тэд нарыг үл хайрлах хүн намайг үл хайрласанд тооцогдоно. Тэд нарыг гомдоогч намайг ч гомдоосон тооцогдоно. Намайг гомдоогч Аллахыг ч гомдоосонд тооцогдоно. Аллахыг гомдоосон хүн мэдээжээр зовлонд унана" хэмээжээ.** Өөр нэг хадис-и шерифт: **"Аллах миний хамт бишрэн сүслэгч нараас нэг кулд сайн үйл хийхийг хүсвэл түүний зүрх сэтгэлд Асхабийн минь хайрыг оршооно. Тэд бүгдийг нь амь шигээ хайрлана" хэмээн зарлиг болов.** Манай Пейгамбер нас нөхжөн өдөр Медине хот дахь 33 мянган Сахаба /Гэгээн Мүхаммедийн найз нөхөд/ байв. Бүх Сахаба зуун хорин дөрвөн мянгааас илүү олон байв.

## Дөрвөн мезхебийн имам ба бусад мэргэд

Шүтлэг бишрэлийн /Итикад/ мэдлэгт зөв гэх цор гагц зам байдаг. Энэ нь (**Эхл-и Сүннет вел-жемаат)** /Гэгээн Мухаммедийн

замаар явагч үнэнч сүсэгтэн нарын хүй бөлөгөө мезхеб буюу дэг сургууль болно. Дэлхий ертөнцөд амьдрах бүх мусылман нарт зөв зам зааж Мүхаммед алейхи ве селлемийн замыг өөрчилж бусниан сарниалгүйгээр мэдэж сурах шалтгаан болох дөрвөн томоохон эрхэм юм. Эдгээрээс эхнийх нь **Имам-и азам Эбү Ханифе Нуман бин Сабит** бөлгөө. Исламын номч мэргэд нарын хамгийн том нь болно. Эхл-и сүннетийн рейс ахлагч юм. Хоёрдох нь **Имам-и Малик** бин **Энес** гуравдах нь имам-и Мухаммед бин **Идрис Шафий** дөрөвдөх нь **Имам-и Ахмед бин Ханбел** рахметуллахи алейхим эжмаин" билээ.

Өнөөдөр дөрвөн иманаас аль нэгнийг нь үл дагах хүн ихэд аюулд өртөнө. Зөв замаас гажсан гэсэн үг. Бид энэхүү номондоо Ханефи мезхебийн дагуу намазтай холбогдох асуудал тэрхүү мезхебийн томоохон мэргэдийн номноос авч хялбаршуулан өгүүллэ..

Энэхүү дөрвөн имамын шавь нараас хоёр нь имамын мэдлэг эрдэмд ихэд товойн шалгарав. Ийнхүү итгэл бишрэлийн хоёр мезхеб үүсэв. Куран-и керим ба хадис-и шерифүүдэд зохих иман нь энэ хоёр эрхмийн өгүүлсэн иман юм. Фирка-и хажиййе /Авралын замаа олсон хүмүүс/ болох Эхл-и сүннетийн иман мэдлэгүүдийг дэлхий дахинд түгээгч нь энэ хоёр эрхэм юм. Нэг нь **Эбү Мансүр-и Матуриди** нөгөө нь **Эбүл Хасен ли Эшари** юм.Энэ хоёр иман нэг иманыг өгүүлсэн юм байх зарим ялгаа чухал биш бөлгөө. Үнэндээ адил юм.Нэгэн аят и кэримийг утагчилвал "**мэдлэгтнүүд ба эс мэдэгчид огтоос ижилсэж чадна гэж үү?"**хэмээжээ.Исламын мэргэд күран-и керим ба хадис-и шерифүүдэд магтагддаг. Нэг аят-и керимэд утгачлавал, "**Аяа Мусылман нараа Мэдэхгүйгээ мэдэг нараас асуугтүн"** хэмээн зарлиглажээ.

Хадис-и шерифүүдэд: **"Аллах ба сахиусан тэнгэр нар амьд амьтан бүр хүнмүүст сайн сайхныг заах мүслүман нарт Дуа хийдэг. Шүүгдэх өдөр эхлээд Пейгамбер нар дараа эрдэмтэн мэргэд дараа шехид/шашныхаа төлөө амь үрэгдсэн мүслүман хүн/ нар өмгөөлөн зуучилна. Аяа хүмүүсээ эрдмийг мэргэдээс дуулж сурдаг гэдгийг мэдэгтүн. Ном эрдэм сурагтун. Ном эрдэм сурах нь ибадет юм. Ном эрдэм сурагчид жихадын /шашны төлөөх дайн/ буян байдаг. Эрдэм ном заах нь садака өглөг өгөхтэй адил. Багш мэргэдээс эрдэм ном сурах нь шөнийн / техежжюд/ намаз үйлдэх лугаа адил. Эрдэм ном сурах бүхий л**

**нэмэлт намазаас илүү буян бөлгөө. Яагаад гэвэл өөртөө ч заан сургах хүмүүст ч ач тустай бөлгөө. Бусдад заан сургахын тулд сурч буй хүнд Сыддыкчуудын буян ногдоно.**

**Эрдэм ном бол эрдэнэсийн сан юм. Түлхүүр оньс нь асууж сурах явдал юм. Эрдэм номыг сур сурга. Бүх зүйл эх сурвалжтай байдаг. Хатуужилын  эх үндэс нь гэгээрсэн мэргэдийн зүрх сэтгэл болой. Ном эрдэм сургах нь нүглийн цагаатгал юм)**

## Тав дахь болзол
## ХОЙТ ЕРТӨНЦӨД ИТГЭХ

**Вел йевмил ахири:** Хойт ертөнцийн өдөр итгэлээ гэсэн үг. Энэ цагийн эхлэл хүний үхэх өдөр юм. Энэ ертөнцийн төгсгөл хүртэл үргэлжилнэ. Сүүлчийн өдөр гэдэг нь хойно нь шөнө үл болох учраас тэр юм. Эсхүл дэлхийн амьдрал дуусаны дараа ирдэг тул тийм бөлгөө. Энэ ертөнцийн төгсгөл хэзээ болохыг тодорхой товлон заагаагүй. Гэхдээ Манай Пейгамбер элч саллаллахү алейхи ве селлем олон бэлгэ тэмдгийг мэдэгдсэн билээ. Гэгээн Мехди ирнэ. Иса алейхисселам Шам Дамаскд эргэж заларна. Дежжал / Мүхаммедийн эсрэг тэмцэл/ гарч ирнэ. Йежүж Межүж гэх хүмүс газар бүрийг хольж булхана. Нар баруун зүгээс гарна. Газар ихээр хөдлөнө. Шашны ном эрдэм мартагдана. Нүгэл муу муухай ихсэнэ. Харамыг газар сайгүй үйлдэнэ: Йемэнд гал гарна. Тэнгэр огторгүй уул нурууд задран хуваагдана. Нар саран харанхуйлна гэх мэт.

Булшинд асуулга болно. Булшинд Мүнкер ба Некр сахиус тэнгэрүүдэд хариу болгож эдгээрийг цээжлэх ёстой ба хүүхдүүдээ ч гэсэн цээжлүүлэх хэрэгтэй. Эзэн Тэнгэр минь Аллах,, Пейгамбер минь Мухаммед алейхисселам, шашин минь ислам шашин, судар минь Куран-и керим, кыбле минь кабе-и шериф , итгэл бишрэл дэхь мезхеб минь Эхл-и сүннет вел-жемаат, үйл үйлдлийн мезхеб минь Имам-и азам Абу Ханифе мезхеб. Аймшигт шүүлтийн өдөр хүн бүхэн амьдрана. Шүүгдэх газар цугларна. Номын ёсоор амьдрагчдын үйл үйлдлийн дэвтрүүд баруун талаас муу хүмүүсийн хойд ба зүүн талаас ирнэ. Олон тэнгэртэй байх ба тэрслүү буюу кафирээс өөр бүх нүглийг Аллах хүсвэл өршөөнө нэг бол бага нүглийн төлөөнөө ч  биднийг гэсгээнэ.

Үйл үйлдлийг жигнэн хэмжихийн тулд **Мизан** /жинлүүр/ байна. **Сыратын гүүр** Аллахын зарлигаар Тамд татагдна. Хүндэт Мухаммед Мустафа саллаллахү алейхи ве селлем д зориулагдсан **Кеусерийн цөөрөм** байна.

**Шафагат** ба өмгөөлөл үнэн бөгөөд юм. Наманчлалгүйгээр нас нөгчсөн мүминчүүдийн бага их нүглийг өршөөхийн тулд Пейгамберчүү, Вели нар номын ёсч нар мэргэд болоод сахиусан тэнгэр нар шехид нар Аллахын зөвшөөрөн хүлцсэн зуучлал өмгөөллийг хийх ба хүлээн зөвшөөрөгдөнө.

Диваажин Там одоо байна. Диваажин долоон давхар тэнгэр огторгүйн дээр байна. Там бүхний доор байна. Диваажингийн найман хаалга бий. Хаалга бүрээр нэг Диваажинд орно. Там долоо давхар юм. Нэгдэх давхраас долдугаар давхар хүртэл зовлон хүчирхэгжинэ.

## Зургаа дахь болзол
## ХУВЬ ТАВЬЛАНД ИТГЭХ

**Ве бил-кадери**, **хайрихи ве шеррихи миналлахи теаля:** Хувь тавилан дахь сайн ба муу Аллахаас ирэлтэйд итгэлээ гэсэн үг. Хүнд ирэх сайн ба муу ач тус ба хор хохирол ашиг хохирол бүгдээрээ Аллахын таалсанчлан болно.

Аллахын нэгэн зүйлийн оршихуйг ерөөн болгоосныг хувь ерөөл гэнэ. Хувь ерөөл өөрөөр хэлбэл ахуйг болгоосны зүйл оршин буй болохыг **каза** гэнэ. Хувь ерөөл ба **каза** гэх үгс нэг нь нөгөөгийнхөө оронд ч хэрэглэгдэнэ.

Аллах кул нартаа зориг эрмэлзэл (**ираде)** өгсөн ба энэхүү зориг эрмэлзлэлээ ерөөн болгоолтоо үйл хэргийг бүтээх шалтгаан болгожээ. Нэг кул нэг зүйл хийхийг хүсч улмаар Аллах хүсвэл тэр үйлийг бүтээнэ. Кул хүсэхгүй бол Аллах хүсэхгүй ба тэр зүйлийг бүтээхгүй.

Энд хүртэл товч өгүүлсэн Эхл-и сүннет итгэл бишрэлийг илүү өргөнөөр сурахыг хүсэгчид чин үнэн хэвлэлийн хорооны хэвлэсэн ислам мэргэдийн оройн чимэг Их Вели Мевлана Халид Багдадийн перс хэлээр **Итикаднаме** хэмээх номыг Кемахли Фейзүллах ноёны орчуулга Хүн бүхэнд хэрэгтэй иман хэмээх номыг уншигтун. Машид ач тустай маш гайхалтай сайхан бүтээл

бөгөөд шим тэжээллэг элбэг хангалуун байдал нь хоёр ертөнцийн аз жаргалд хангалттай хүрэлцэх юм.

Аллах хүн бүрт хувь тавиландаа хангалуун байхыг захирамжилсан бөлгөө. Хувь тавиландаа хангалуун байхыг (**тевеккюл)** нь иманы болзол утгачлавал айет-и кериме нь энэхүү захирамжийн нэг нь бөлгөө. Сүере-и Майдед (**Хэрвээ итгэн сүслэж байгаа бол та бүхэн Аллахд итгэгтүн!)** Сүре-и Али имранд (**Аллах хувь тавиландаа хангалуун байгчдыг мэдээжээр хайрлана).** Сүре-и талакд хэн нэгэн **(Аллахд өөрийгөө даатгавал түүний хувьд хангалттай**) юм. **Сүре-и Зүмерд (Аллах күлдээ хангалттай биш гэж үү ?**) гэх ойлголтоор илүү олон айет-и кериме байдаг.

Ресүллүллах саллаллахү алейхи ве селлем айлдаруун: **“Миний сүслэн дагагчдаас нэг хэсгийг нь надад үзүүллээ. Уул цөлийг дүүргэсэн байв. Ийм олон байгаад гайхаж баярлла. Баярлав уу ? гэхэд нь тиймээ гэлээ. Эднээс зөвхөн далан мянга нь тооцоогүй диваажинд орно хэлцгээв тэд нар. Эд аль вэ хэмээн асуув. Үйлдээ ид шид мэргэ төлөг үзмэр үл хутгаж Аллахаас бусдад нь өөрийгөө даатгаж итгэдэггүй хүмүүс үл итгэгчид хэмээ”.** Сонсогчдийн дунд Үхаше радиаллахү анх босод /Аяа Ресуллаллах дүа айлдагтун тэдний нэг нь болоё хэмээнгүүт ( **Аяа Эзэн Тэнгэр минь үүнийг тэдний нэг болго!)** хэмээв. Нэг хүн босч тэрхүү Дуаг хүсэнгүүт (**Үкаше чамаас авхаалжтай байлаа**) гэв.

Тевеккүл нь шалтгаанд хандаж илүү дутуу зүйлийн төлөө сэтгэхүйгээ ядраахгүй байх явдал бөлгөө.

# Хоёр дугаар бүлэг



## • ИБАДЕТ БА НАМАЗ •

### Ибадет гэж юу вэ?

Ибадет мөргөл биднийг ба бидний байга байдлыг оргүй хоосноор бий болгогч мөч хором бүр ахуйд байлгагч үзэгдэх, үл үзэгдэх осол аюул, гай гамшигааас хамгаалах мөч агшин бүр төрөл бүрийн буян хишиг /нимет/ сайн үйл өгөөд хүмүүжүүлэгч Аллахын зарлиг хорио цээрийг биелүүлэх явдал юм. Аллахын хайр энхрийлэлтэй золгосон Пейгамберүүд ариун номч нар мэргэдийг тэмүүлэн дуурайх явдал юм.

Хүний өөрт нь тоо томшгүй олон тооны буян хишиг илгээсэн Аллахд хүч нь хүрэх хэмжээнд талархах /шүкр/ нь хүний ёсны үүрэг юм.Оюун ухаанаас тушаасан үүрэг төлөөс болно. Гэвч хүмүүс өөрийн дутагдалтай оюун ухаан богино бодлоороо Аллахд хандсан талархал хүндэтгэл болох зүйлийг олж чадахгүй. Талархаж хүндэтгэл үзүүлэхэд тохирох үүргүүдийг Аллах заагаагүй бол магтаал гэж санагдах зүйлс туушаал болж байна.

Ийнхүү хүмүүсийн Аллахд зүрх сэтгэл хэл биеэрээ хийх итгэх хэрэгтэй зүйлс шүкрийн өр күлийн үүргийг Аллах заасан ба Түүний хайрт Пейгамбер гаргаж тавьсан болно. Аллахын үзүүлсэн тушаасан күлийн даалгавар үүргийг **Исламын ёс** гэнэ. Аллахд талархахуй нь Түүний илгээсэн Пейгамберийн зам мөрийг даган зохицсоноор бий болно. Энэ замд нийцээгүй үүний гадна үлдэх ямар ч шүкр ямар ч ибадетийг Аллах хүлээн зөвшөөрч таалахгүй. Яагаад гэвэл хүмүүсийн сайн сайхан гэж боддог олон зүйл байх ба Исламын ёс үүнийг таалдаггүй ба муухай гэж хэлж байна.

Ийнхүү эрүүл ухаантай хүн Аллахд таларан ибадет хийхийн тулд Мухаммед алейхисселамд зохицон дагах хэрэгтэй. Мухаммед

алейхисселамд зохиицон дагах хүн мусылман байх ёстой. Исламын ёс хоёр хэсгээс тогтоно.

1. Зүрх сэтгэлээрээ итгэн бишрэх хэрэгтэй зүйлс
2. Бие сэтгэлээрээ хийх залбирал мөргөлүүд.

Биеэрээ үйлдэх ибадетийн хамгийн дээд нь намаз юм. **Мүкеллеф** болох мүслүман хүн бүр өдөрт таван удаа намаз үйлдэх нь фарз юм.

## Хэнийг мүкеллеф гэх вэ?

Эрүүл ухаантай идэр насанд хүрсэн эрэгтэй эмэгтэй хүнийг **мүкеллеф** /үүрэгтэн/ гэнэ. Мүкеллеф болсон хүн Аллахын тушаал хорио цээрийг хүлээн авч хариуцлага үүрэх болно. Манай шашинд мүкеллеф хүнд эхлээд итгэн сүслэх дараа нь ибадет хийхийг зарлигласан байна. Үүнээс гадна цээрлэж хорьсон харам болоод мекрүх үйлээс зайлсхийх ёстой.

**Оюун ухаан** нь эрүл саруул байх нь ойлгох хүч болно. Ач тустайг хор хөнөөлтэйгээс ялгахын тулд бүтээгдсэн юм. Оюун ухаан нь хэмжих багаж мэт. Хоёр сайн зүйлээс илүү сайныг нь хоёр муу зүйлээс илүү мууг нь ялгана. Ухаантай хүн зөвхөн сайн мууг ялгах төдийгүй сайныг харангуут түүнийг авч мууг үзэнгүүт түүнийг хаяж гээнэ. Оюун ухаан нүд адил. Исламын суртахуун гэрэл мэт. Гэрэл үгүй бол нүд харахгүй.

**Идэр нас** гэдэг нь шилжилтийн нас гэсэн үг. Эрэгтэй хүүхдийн шилжилтийн нас 12 насанд хүрхэд эхэлнэ. Эрэгтэй хүүхдийн идэр насанд орж буйг заах шинж тэмдэг байдаг. Энэ шинж тэмдэг үзэгдэхгүй бол арван таван нас хүрсэн бол идэр насанд хүрсэн хэмээн тооцно. Эмэгтэй хүүхдийн идэр насанд 9 нас хүрэх үед эхэлнэ. Есөн настай эмэгтэй хүүхдийн шилжилтйн насанд хүрснийг заах ямар ч тэмдэг бэлгэ огтоос үзэгдэхгүй бол арван таван нас гүйцэд дуусахтай зэрэг шилжилтийн насанд орсон хэмээн үзнэ.

## Мүкеллефчүүдийн үйл үйлдэл ба /Ефал-и Мүкеллефин/ /Ахкам-и Исламиййе/

Ислам шашны заасан захирамж хориог (**Ахкам-и шериййе**) буюу (**Ахкам-и исламийе**) гэнэ. Эдгээрийг **(Ефал-и мүкеллефин**)

ч гэнэ. Эфалин Мүкеллефин найм байна. **Фарз** /гарцаагүй/, **уажиб** /зайлшгүй/, **сүннет** /уламжлалт/, **мустехаб** /сайшаагдах/, **мубах** / зөвшөөрөгдсөн/, **харам** /цээрлэгдсэн/, **мекрүх** /бузар бөөдий/ **муфсид** /жигшүүртэй/ болно.

**1**. **ФАРЗ**: Аллахын хийхийг аят-и керимегээр ил тод батлан захирамжилсан зүйлсийг фарз гэнэ. Фарзыг орхих нь харам юм. Фарзад үл итгэж хийхийг чухал гэж үл үзэх хүн кафир болно. Хоёр төрөл фарз байна.

**2. УАЖИБ:** Хийх нь фарз мэт зайлшгүй тушаамжийг хэлнэ. Энэхүү захирамжийг Күран-и керим дэх нотолгоо шиг ил тодорхой бус байна. Эргэлзээтэй нотолгоогоор тогтмол байна. Витр намаз ба Баярын намазыг үйлдэх баян чинээлэг болбол курбан төхөөрөх фитре/садака-и фитр/ өгөх нь важиб болно. Важибын заалт фарз мэт болно. Важибийг хаяж орхих нь хатуу буюу тахримен мекрүх юм. Важиб болоход үл итгэгч кяфир болохгүй. Гэхдээ үл хийгч Тамын зовлонд унана.

**3. СҮННЕТ:** Аллах ил тодорхойгоор заахгүй ч гэлээ зөвхөн Хүндэт Пейгамберийн хийхийг магтаж эсхүл өөрийнх нь байнга үргэлжид хийж байсан эсвэл бусдын хийхийг харaад таслан зүйлийг сүннет хэмээнэ. Сүннетийг таалахгүй байх нь кафр болно. Таалах боловч таслан зогсоогоогүй бол зовлонд хүн үл унана. Гэхдээ шалтгаагүйгээр үргэлжид хаяж орхих хараагдах, зовлонд орж буянаа алдахад хүрнэ. Жишээ нь азан унших, камет унших, хүй бүлэгтэй цуг намааз үйлдэх, абдест авахдаа шүд цэвэрлэгч / мисвак/ хэрэглэх, гэрлэсэн шөнөө бусдыг хооллох, хүүхдийнхээ хөвчийг тасдуулах гэх мэт. Сүннет хоёр төрөл байна.

**Сүннет-и Мүекке:** Бидний Хүндэт Пейгамберын үргэлж хийдэг маш цөөн удаа орхиж байсан хүч нөлөөтэй сүннетүүд болно. Өглөөний намазын сүннетүүд, үдийн намазын анхны ба сүүлийн сүннетүүд үдшийн намазын сүннет, шөнийн намазын сүүлийн хоёр рекат сүннетүүдюм. Эл сүннетүүдийг шалтаггүйгээр хаяж огтоос болохгүй. Үл таалагчид кафир болно.

**Сүннет-и Гайри Мүеккеде:** Бидний Хүндэт Пейгамбер ибадетийн зорилгоор хааяа хийж байсан үйлдэл юм.Оройн болоод шөнийн намазын дөрвөн рекат анхын сүннетүүд иим юм. Эд ихэнхдээ олон удаа орхилоо ч ямар нэг зүйл хрэрэгтэй болохгүй. Шалтаггүйгээр бүхэлд нь хаявал өмгөөлөл зуучлалаа алдах

шалтгаан болно.

Тав арван хүнээс нэг нь үйлдвэл бусад мүслүман нар гүйцэтгэхгүй байх сүннетийг Сюннет-и алел-кифайе хэмээнэ. Мэндлэх итгэн шүтэх гэх мэт болно. Авдест авах идэх уух ариун үйл болгоныг эхлэхдээ Бесмелег унших нь сүннет бөлгөө.

**4. МУСТАХАБ:** Үүнийг мендүб /зарлиглаагүй болович хийх үйл/, адаб /ёс зүйн дүрэм/ ч гэнэ. Сүннет-и гайри мүеккеде заалттай байна. Хүндэт Пейгамберийн амьдралдаа нэг хоёр удаа ч болов хийж хийхийг хүсч таалдаг байсан зүйлс юм. Шинэ төрсөн хүүхдэд нэр өгөх эрэгтэй эмэгтэй охиндоо зориулж акика/шинэ төрсөн хүүхдэд Аллах Эзэнд талархан мал  төхөөрөх сайхан хувцаслах, сайхан үнэртэн түрхэх нь мүстехаб юм. Эдгээрийг хийгчдийг их буян ногдоно. Үл хийгчид зовлонд орохгүй. Өмгөөлөл зуучлалаа ч алдахгүй.

**5. МУБАХ:** Үйлдэхийг тушаагаагүй бас хориогүй зүйлсийг мубах гэнэ. Өөрөөр хэлбэл нүгэл ба мөргөн залбирах нь өгүүлж мэдүүлээгүй зүйлс болно. Сайн санаагаар үйлдвэл буян, муу санаагаар үйлдвэл зовлон болдог. Унтах, шашинд зөвшөөрөгдсөн янз бүрийн хоол идэх бас халал болох янз бүрийн хувцас өмсөх тэргүүтэн үйлдэл мубах юм. Энэ нь Исламын ёсонд зохицох тушаал зарлигт тойрох зорилгоор хийгдвэл буян болно. Эрүүл энх байж ибадет хийхээр нийет хийж идэх уух ч мөн ийм юм.

**6. ХАРАМ:** Аллахын Куран-и керимд хийхийг цээрлэн хориглосон зүйлс болно. Харамыг хийх хэрэглэхийг хөдөлшгүй лавтайгаар хориглон цээрлэсэн байдаг. Харамыг халал хэмээгчийн халалыг харам гэгчийн иман нь зайлж кафир болно. Харам болох зүйлсийг орхин гээх тэднээс зайлсхийх нь фарз бөгөөд их буян юм. Харам нь хоёр төрөл байна.

**Харам ли-айнихи** Хүн хөнөөх, буруу хурьцах, бандидан шуумарлах, мөрийтэй тоглох, дарс болоод бүх төрлийн согтууруулах ундааг уух, худал хэлэх, хулгай хийх, гахайн мах идэх, цус ,сэг идэх, эмс охид толгой түрүү гар хөл гуя хас задгайгаар гадагш гарах харам бөгөөд үлэмжийн нүгэл юм. Хэн нэгэн эдгээр нүглийг үйлдэхдээ Бесмелле уншвал эсвэл халал гэж итгэн биширвэл өөрөөр хэлбэл, Аллахын харам гэсэн зүйлийг чухалд тооцвол кафир /тэрслүү/ болно. Эдгээрийг харам гэдгийг итгэж эмээж гэлмэж хийвэл кафир  болохгүй. Гэхдээ Тамын зовлонд

унана. Хэрвээ зориудаар гэмшилгүй нас барвал итгэл сүсэггүй таалал төгсөх шалтгаан болно.

**Харам ли-гайрихи** Эдгээр нь уг чанараатаа халал боловч бусдын эрхээс болоод харам болсон зүйл юм. Жишээ нь нэг хүний цэцэрлэг рүү орж эзний зөвшөөрөлгүйгээр жимсийг нь таслан авч идэх, гэрийн эд хогшил мөнгийг нь хулгайлан хэрэглэх, даатгал итгэлд урван тэрслэх, хээл хахууль мөнгөний хүү болон мөрийн боощоогоор эд хөрөнгө мөнгө хожих гэх мэт. Эдгээрийг хийгч хүн хийхдээ Бесмеле уншвал эсвэл халал гэвэл кафир болохгүй. Яагаад гэвэл тэр хүний эрх бөгөөд буцааж авна. Тав хагас арвай /нэг данг / жинтэй мөнгөний үнэ хүрэх эрхийн төлөө маргааш шүүгдэх өдөр хүй рүгээ хамт үйлдсэн долоон зуун рекат хүлээн зөвшөөрөгдсөн намазын буянг Аллах буцаан авч эрхтэй хүнд нь өгнө. Харамаас дөлөх ибадет хийхээс илүү их буян юм. Тиймийн тул харамыг мэдэж зайлсхийх хэрэгтэй.

**7. МЕКРУХ**: Аллахын ба Мухаммед алейхисселамын үл таашаадаг ибадетийн буянг нь үгүй хийдэг байсан зүйлийг мекрүх гэнэ. Мекрүх хоёр төрөл байна.

**Тахримен мекрух** : Харамд ойрхон мекрүх юм. Эднийг хийгч зовлонд унана. Нар мандах үед буюу яг уулан дээр байхад нар шингэхэд намаз хийх гэх мэт Үүнийг зориуд хийгч тэрслэн босогч кафир болно. Тамын зовлонд унана. Намазд важибуудыг орхигч тахрими мекрүхийг үйлдэгчийн тэрхүү намазыг дамжуулан өгөх нь важиб болно. Хэрвээ мартаад алдаа хийвэл намазын дунд сежде-и сехв хийнэ.

**Тензихен мекрүх**: Мубах өөрөөр хэлбэл халал болох үйлд ойр байх өөрөөр хэлбэл, хийхгүй байх нь хийхээсээ илүү сайн байх үйл хэрэг болно. Гайри мүеккед сүннетүүд эсвэл мустехабуудыг үл хийх гэх мэт.

**8. МУФСИД:** Манай шашинд зөвшөөрөгдсөн нэг үйл хэрэг эсвэл эхэлсэн ибадетийг бусниан сарниах зүйлс. Иман ба намаз, сүй, хаж явах, зекят өглөг, худалдан авах зарахыг бусниан зогсоох гэх мэт. Жишээ нь Аллахын судрыг хачлан хараах нь күфр бөгөөд иманыг заилуулна. Намаз хийх үедээ инээх нь абдест ,намазыг бусниана. Мацаг барьж байхдаа мэдсээр байж идэж уувал мацацг буснина.

Фарз, уажибууд, сүннетүүдийг хийгчдэд мөн харам мекрүхаас

болггоомжлогчдод төлбөр өөрөөр хэлбэл буянтан болно. Харам мекрүхыг хийж фарз важибуудыг үл хийгчид нүгэлтэн болно. Нэг харамаас болгоомжлохын буян нэг фарз хийхийн буянаас хэд дахин олон юм. Нэг фарзын буян нэг мекрүхээс болгоомжлохын буянаас их юм. Мекрүхээс болгоомжлохын буян нь сүннетийн буянаас илүү юм. Мубахын дотор Аллахын дуртай байсныг нь **Хайрет** ба **Хасенат** гэнэ. Эдгээрийг хийгчдийг буян ногдох ч энэ буян сүннетийн буянаас бага юм.

## • ИСЛАМЫН ДАЙСНУУД •

Исламын дайснууд исламын ёсыг үгүй хийхийн тулд Эхл-и сүннет,сударт довтолж дайрч байна. Куран-и керимд Майде сүред зургаадах бүлгийн сүүлчийн хуудсанд (**Исламын хамгийн том дайсан бол жүүд нар болоод мүшрикүүд** хэмээн зарлигдаж байна). Мүшрик нь онгон болоод хөшөө барималд тахин шүтэх кафир нар юм. Христийн шашинтан нарын дийлэнх нь мүшрик болох нь тодорхой юм. Йемений Абдүллах бин Себе нэрт жүүд Эхл- сүннетийг үгүй хийхийн тулд **Шии** урсгалыг/тарикат/ үүсгэжээ. Шии нар өөрсдийгөө **Алеви** гэнэ. Ислам шашны дайсан Англичууд эзэнт улсын хүчээрээ Энэтхэг хийгээд Африкаас цуглуулан хураасан алтаараа цуст дайн тулаанаараа **Веххабын** ёс хэмээн нэрлэсэн худал хуурмагаар дүүрэн номуудаараа Эхл-и сүннет рүү дайран довтолж байна. Дэлхийн газар орон болгонд мөнхийн аз жаргалд хүрэхийг хүсэгчид шии болоод ваххаби номонд үл мэхлэгдэн Эхл-и сүннетийн эрдэмтэн мэргэдийн ном сударыг тойрон хүрээлэхийг бид бүхэн зөвлөж байна.

## • ИСЛАМЫН БОЛЗЛУУД •

Ислам шашинд орогч нарт өөрөөр хэлбэл мусылман нарт фарз болох зайлшгүй хийх хэрэгтэй таван үндсэн үүрэг байдаг.

1. Исламын шартуудаас эхнийх нь **Келиме-и шехадетийг** хэлж,итгэх явдал мөн. Келиме-и шехадет хэлэх гэдэг нь **Ешхедү эн ла илахе иллаллах ве эшхедү енне Мүхаммеден абдүхү ве ресулүх** гэж хэлэх гэсэн үг. Өөрөөр хэлбэл оюун ухаантай

идэр насанд хүрсэн ярьж чадах хүн Тэнгэр газарт Аллахаас өөр ибадет хийх эрх бүхий тахин тавиглах ёстой хэн ч юу ч байхгүй. Жинхэнэ тахилах нь зөвхөн Аллах юм гэж хэлнэ. Тэрбээр важиб-юл вужуд юм. Бүхий л дээд чанар түүнд байна. Түүнд ямар ч алдаа дутуу үгүй. Түүний алдар Аллах юм хэмээж тууштайгаар итгэх хэрэгтэй. Түүнчлэн тэрхүү сарнайн өнгөт цагаан улаан гилгэр дулаахан царайтай хар хөмсөг хар нүдтэй ариун магнайн тэнэгэр сайхан аашт сүүдэр нь газарт үл тусах зөөлөн амтат үгт Араб нутагт Меккед төрсөн тул Араб гэгдэх Хашимийнхны үр **Абдүллахын хөвгүүн Мүхамммед алейхисселам, Аллахын кул ресул өөрөөр хэлбэл Пейгамбер Элч** юм. Вехебин охин болох гэгээн Аминегийн хөвгүүн бөлгөө.

2. Исламын таван болзлын хоёрдох нь фарзтай зохицон өдөр бүр таван удаа **цаг нь болоход намаз үйлдэх явдал** мөн. Мусылман хүн болгон өдөр бүхэн цаг хугацаа нь болохуйд таван удаа намаз үйлдэж бүгдийг нь цаг хугацаандаа хийдгээ мэдэх нь фарз юм. Намазын фарз уажиб сүннетийг анхаарч зүрх сэтгэлээ Аллахд өгч цаг хугацаа нь өнгөрөөгүй байхад хийх хэрэгтэй. Куран-и керимд намаз нь /**Салат**/ хэмээгдэнэ. **Салат** нь толь бичигт хүний дуа унших сахиусан тэнгэр нарын Аллах Эзнээс өршөөл хүсэх /и**стигфар**/ Аллах өршөөн нигүүлсэхүй гэсэн үг юм. Исламын ёсонд **Салат** гэх нь исламын үндсэн мэдлэгийн ном судартаа заасан байдлаар тодорхой үйл хөдлөлийг хийх тодорхой зүйлсийг унших гэсэн үг юм. Намаз үйлдэхэд **Ифтитах текбирээр** эхэлнэ. Өөрөөр хэлбэл эрэгтэйчүүд гараа чих тийш аваачиж хүйсний доод талд буулгахад **Аллаху акбар** гэж хэлж эхэлнэ. Сүүлчийн суултанд толгой нь баруун ба зүүн мөрөнд буулгаж мэндчилж дуусгана.

3. Исламын таван болзлоос гуравдахь нь эд хөрөнгийн зекятба өргөл өгөх явдал юм. **Зекятын** толь бичгийн утга нь цэвэрлэх магтах сайн сайхан байдалтай болох гэсэн үг. Исламын ёсонд зекят гэх нь хэрэгцээнээсээ илүү их мөн **Нисаб** гэгдэх тодорхой хязгаарын хэмжээнд **Зекятын эд хөрөнгөтэй** байх хүн эд хөрөнгийнхөө тодорхой хэсгийг салгаж Куран-и керимд заасан ядуу мусылман нарт өгнө гэсэн үг. Зекятыг долоон төрлийн хүмүүст өгнө. Дөрвөн мезхебд ч гэлээ дөрвөн төрлийн зекят эд

тавaар байна. Алт ба мөнгөн зекят , худалдааны эд тавaарын зекят, жилийн хагасаас нь илүүтэй хөдөө талд бэлчсэн дөрвөн хөлт нядалгааны малын зекят, тариалангийн талбайгаас авсан ургацын зекят юм. Энэ дөрөв дэх зекятыг **Үшир** гэнэ. Газраар ургац авангуут үшрийг өгнө. Бусад гурван зекят нисабын хэмжээ болох тул нэг жилийн дараа өгнө.

4. Исламын дөрвөн болзлоос дөрөв дэх нь **Рамазан-и шериф** сард өдөр бүр мацаг барих явдал юм. Мацаг барихыг **Савм** гэнэ. Савмыг толь бичигт нэг зүйлийг нөгөө зүйлээс хамгаалах гэсэн утгатай. Исламын ёсонд болзлыг ажиглан Рамазан сард Аллах зарлигласан тул өдөр бүр гурван зүйлээс өөрийгөө хамгаалах гэсэн үг. Энэ гурван зүйл нь идэх, уух, хурьцал үйлдэх юм. Рамазан сар тэнгэрт тухайн сарын шинэ сар үзэгдсэнээр эхэлнэ. Хуанлигаар урьдаас тооцоо хийснээр эхлэхгүй.

5. Исламын таван болзлын тавдах нь **чадал боломж байвал амьдралдаа нэг удаа хаж явах** явдал юм. Зам найдвартай бие махбод эрүүл байж Мекке-и мүкерреме хотод явж ирэх хүртэл хойноо үлдээсэн үр хүүхдээ амьдрахад хүрэлцэх эд хөрөнгөнөөс илүүд үлдсэн мөнгөөр тийшээ явж ирж чадах хэн нэгэн амьдралдаа нэг удаа хажын хувцастайгаар Кабе-и муаззамаг тойрч, Арафат ууланд зогсох нь фарз юм.

Дээр заасан исламын таван болзлоос хамгийн дээд **нь Келиме-и шехадет** хэлэх утганд нь итгэх явдал юм. Үүний дараах ариун дээд үйл нь намаз үйлдэх юм. Дараа нь мацаг барих хаж хийх юм. Хамгийн сүүлд нь зекят өгөх бөлгөө. Келиме–и шехадетийн хамгийн дээд болох нь үг санал нэгтэйгээр заагдсан. Үлдсэн дөрвийн дээдийн зэрэг нь эрдэмтэн мэргэдийн олонхийн үг хэл дээр бидний өгүүлсэн мэт бөлгөө. Келиме-и шехадет мүслүманы ёсны эхлэлд хамгийн анх фарз болсон. Таван удаагийн намаз бисетийн буюу Пейгамбер илгээгдсэний арван хоёрдох жилд хижретээс нэг жил хэдэн сарын өмнө мираж шөнө фарз болов. Рамазан-и шериф мацаг хижретийн хоёрдох жилд Шабан сард фарз болов. Зекят өгөх мацагийн фарз болдог жил Рамазан сарын дундуур фарз болов. Хаж аялал хижретийн ес дэх жил фарз болов.

# Гурав дугаар бүлэг



## • НАМАЗ ҮЙЛДЭХ •

Манай шашинд иманы дараа хамгийн хүндтэй ибадет бол намаз билээ. Намаз нь хамгийн дээд ибадет мөн. Исламын хоёрдох шарт юм. Араб хэлээр намазыг **Салат** гэнэ. Салат нь угтаа дуа залбирал, нигүүлсэл ,өршөөл хүсэх гэсэн үг. Намазд энэ гурван утга цөмөөр багтах тул салят гэжээ.

Аллахын хамгийн ихээр таалж дахин дахин захирамжлан тушаадаг зүйл бол таван удаагийн намаз юм. Аллахын мүслүманчуудад итгэн сүслэсний дараах хамгийн чухал тушаал нь намаз үйлдэх юм. Манай шашинд анх тушаагдсан фарз ч намаз байдаг. Шүүгдэх өдөр ч иманы дараа анхны асуулт намазын талаар байх болно. Таван удаагийн намазын тоцоог өгсөн хүн бүхий л бэрхшээл сорилоос чөлөөлөгдөж диваажинтай золгох нь намазыг зөв үйлдэхтэй холбоотой.

Зөв намаз үйлдэхйн тулд эхлээд алдаагүй абдест авах хэрэгтэй ба хайхрамжгүй үлбэгэр байлгүйгээр намазаа эхлэх хэрэгтэй. Намазын үйл хөдлөл бүхнийг хамгийн сайн хэлбэрээр хийхийг оролдох хэрэгтэй.

Бүхий л ибадетүүдийг өөртөө агуулж хүнийг Аллахд хамгийн ихээр ойртуулан хөтлөгч буянт сайн үйл нь намаз юм. Бидний хайрт Пайгамбер элч саллаллахү алейхи ве селлем айлдруун: “**Намаз нь шашны тулгуур багана юм. Намаз үйлдэгч хүн шашнаа хүчирхэгжүүлнэ. Намаз эс үйлдэгч мэдээжээр шашнаа бусниана”** Намазыг зөв хийж хүндлэл хүртэх хүн муухай муу зүйл хийхээс аврагдах болно. Анкебут сүрегийн дөчин тавдугаар аятад утгачилбал **“Зөв хийсэн намаз хүнийг муухай өөдгүй муу хориотой үйл хийхээс хамгаална”** хэмээн зарлигласан байна. Хүмүүсийг муу муухайгаас үл холдуулах намаз үнэн зөв намаз биш

билээ. Өнгөц гүехэн намаз болно. Үүний хамтаар зөв намаз хийх хүртлээ өнгөн гүехэн намазыг ч орхихгүй байх хэрэгтэй. Исламын мэргэд /нэг зүйлийг бүгдийг нь хийхгүй байлаа гэхэд бүхлээр нь алдахгүй байх хэрэгтэй/ хэмээн айлдсан байдаг. Хязгааргүй буян хишгийг эзэгнэгч бидний Эзэн Тэнгэр /Рабб/ янагуух үзэгдлийг үнэн хэмээн зөвшөөрч болно. Ийм буруу намаз хийхээр огтоос үл хий гэж хэлж болохгүй. Иймхүү буруу үйлдсэнээс зөв үйлд гэж хэлж бурууг нь засах хэрэгтэй. Энэ нарийн шинжийг зөв ойлгох хэрэгтэй.

Намазыг хүмүүстэй цугтаа хийх хэрэгтэй. Хамтаар үйлдэх нь ганцаар үйлдхээс илүү буянлаг юм. Намазд хүний эрхтэн бүр даруу байх зүрх сэтгэл ч гэсэн Аллахаас эмээж байх хэрэгтэй. Хүнийг энэ ертөнц ба нөгөө ертөнцөд гай гамшиг бэрхшээлээс аврах нь зөвхөн намаз хийснээр болно. Аллах Мүминун сүрегийн эхэнд утгачлавал "**Мүминчүүд мадаггүй аврагдана. Тэд намазаа хайр айдас хослуулж үйлдэгчид болно"** хэмээн зарлигласан байна.

Аюул занал, айдас хүйдэстэй газар үйлдэх ибадетийн үнэ хүнд олон дахин нэмэгдэнэ. Дайсан довтлох үед цэргийн өчүүхэн зүтгэл маш их хүндтэй болно. Залуусын ибадет хийх нь ийм учир илүү үнэ цэнэтэй болно. Яагаад гэвэл хүсэл тачаалын муу хүслээ таслан ибадет хийхгүй байх хүслээ сөрж дайтаж байна.

Залуу цагт хүнтэй сөргөлдөх гурван дайсан түүнийн ибадет хийлгэхийг хиүсдэггүй. Энэ нь чөтгөр хүсэл тачаал ба муу нөхөр болно. Бүхий л муу муухайн эхлэл нь муу нөхөр байна. Залуу хүн эдгээрэс муу хүсэлд баригдалгүйгээр намазаа үйлдэж ибадетээ орхихгүй бол их үнэ хүндтэй болно. Настай хүний хийх ибадетээс хэд дахин илүү буян хураана. Цөөн тооны намазаар их хэмжээний шан харамж хүртэнэ.

## • НАМАЗ ХЭНД ФАРЗ БОЛДОГ ВЭ? •

Намаз үйлдэх нь ухаан бүтэн идэр насанд хүрсэн бүх эрэгтэй эмэгтэй мүслүманд фарз юм. Намаз фарз буюу гарцаагүй болохын тулд гурван болзол нөхцөл байдаг

- Мусылман байх
- Ухаан саруул байх
- Идэр насанд хүрсэн байх

Манай шашинд ухаан бүрэн бус шилжилтийн насанд хүрээгүй бага балчир хүүхэд намаз үйлдэх үүрэг хүлээхгүй. Гэхдээ ээж аав хүүхэддээ шашны мэдлэгийг зааж ибадет үйлдэхэд дасган сургах хэрэгтэй. Манай Пейгамбер элч саллАллахү алейхи ве селлем айлдаруун: "**Та нар бүгдээрээ мал сүргийн эзэн мэт Хоньчин сүрэг малаа хамгаалдаг шиг та нар гэртээ тушаал зарлигийн тань доор байх хүмүүсийг тамаас хамгаалах хэрэгтэй Тэдэнд мүслүманы ёсыг заах хэрэгтэй. Зааж сургахгүй бол буруутан болох болно"** өөр нэг хадис-и шерифт "**Бүх хүүхэд эхээс төрөхдөө мүслүманы ёсонд зохирч таарч байдаг. Эднийг хожим нь ээж аав нь христ жүүдийн шашинтан эсвэл шашингүйн үзэлтэн болгодог"** хэмээжээ.

Иймд мүслүман хүн бүрийн анхны үүрэг нь хүүхдүүддээ Куран-и Керимийг зааж намаз үйлдүүлж иман болоод исламын болзол нөхцлүүдийг сургах явдал юм. Хүүхдээ мүслүман болж энэ ертөнц болоод хойт насны амьдралдаа амар тайванд хүрэхийг хүсэх эцэг эх эхлээд энэхүү үүргээ биелүүлэх хэрэгтэй.

Эцэг өвгөд маань "**зулзган мод нугларна**" хэмээжээ. Модыг хуучирч өтөлж хатсан байхад нь нугалах гэж оролдвол хугарах аюултай.

Исламын мэдлэг, сайхан ёс суртахууныг сурч эзэмшээгүй хүүхэд өөдгүй муу хүмүүсийн заль мэхэнд хурдан автана. Ээж аав төр улс ард түмэндээ гай түйтгэр тарина.

## • НАМАЗ ҮЙЛДЭГЧДИЙН ТӨЛӨВ БАЙДАЛ •

### Үлгэр: Шоронгоос аварсан намаз

Хорасаны амбан захирагч Абдүллах бин Тахир маш шудрага нэгэн байв. Цагдаа нар хэдэн хулгайчийг бариад амбан захирагчдаа мэдэгджээ Нэг хулгайч оргон зайлжээ. Хиратын нэг төмөрчин Нишапур руу яваад хэсэг хугацааны дараа шөнө гэр лүүгээ буцаж явахад нь түүнийг барьжээ. Хулгачидтай хамт амбан захирагчид хүргэв. Түүнийг шоронд хорь гэж тушаав. Төмөрчин шоронд абдест авч намаз хийжээ. Гараа сунгаад Аяа Аллах минь! Намайг авар нүгэл хийсэнгүй гэдгийг минь зөвхөн чи л мэднэ Намайг энэ гяндангаас зөвхөн чи л аварна. Аяа Эзэн

Тэнгэр минь! Намайг чөлөөлж хайрла хэмээн залбирав. Амбан захирагч тэр шөнө зүүдэндээ дөрвөн хүчтэй хүн ирж суудлыг нь хөнтрөх гэж байхад сэрээд хоёр рекат намаз үйлдэв. Дахин унтав. Дахиад л тэр дөрвөн хүн суудал олбогийг нь сүйтгэх гэж байхад нь үзээд сэрэв. Өөрт нь хамаатай нэг хэлмэгдэн зовогчийн зүдгүүр оршиж байгааг ойлгов.

Эцэст нь шүлэг:

*Мянга илүү бөмбөг буу хэзээ ч*

*Нүдний нулимс үүр гийхийн цагт хийснийг хийж үл чадна*

*Дайсан алдсан жадыг олон удаа*

*Нэг мүминий дуа тоос мэт үгүй хийнэ*

Аяа Эзэн Тэнгэр минь зөвхөн чи агуу их шүү Ихэс өчүүхэс хэцүүдэхдээ зөвхөн чамаас л залбиран гуйдаг тийм л агуу шүү Чи. чамд залбиран гуйгч зөвхөн аз жаргалд хүрнэ.

Амбан захирагч тэр даруйдаа уг шөнө шоронгийн захирагчийг дуудаж нэгэн хилсээр шийтгүүлэгч үлдэж үү хэмээн асуув. Захирагч “би мэдэхгүй гэхдээ нэг хүн намаз үйлдэж дуа уншиж байна. нулимс асгаруулж байна” гэхэд түүнийг авчруулав. Уучлал гуйж түүнд мянган мөнгөн бэлгийг минь хүлээн авагтун хэмээн өгөв. Ямар нэг хүсэх зүйл гарвал над руу ир хэмээв. Төмөрчин: Өршөөлөө. Бэлгийг чинь хүлээн авлаа. Гэхдээ ажил үйлс хүслээ чамаас хүсэхээр ирж чадахгүй хэмээв. Яагаад? Гэхэд нь , Яагаад гэвэл над мэт ядуугийн хувьд чам мэт султан хааны хаан ширээг хэд хэдэн удаа унагасан эзнээ орхиж хүслээ бусдад хандуулах нь кулийн ёсонд зохино гэж үү Тэрбээр намазын дараа үйлдсэн дүагаар минь намайг үлэмж олон зовлонгоос гэтэлгэв. Би их аз жаргалтай золгов. Яасан гэж бусдад хоргодох билээ? Эзэн Тэнгэр минь төгсгөлгүй нигүүлслийн сан хөмрөгийн хаалгыг нээж төгсгөлгүй сайхан ширээг хүн бүрт дэлгэсэн байхад бусад руу хэрхэн явах вэ? Хэн хүсэн гуйгаад өгөөгүй билээ? Хүсэхээ мэдэхгүй бол авч чадахгүй. Түүнд сайхан ёс суртахуунаар хандахгүй бол нигүүлсэлд нь үл багтана. гэв.

Шүлэг:

*Ибадетийн босгонд хэн боловчиг нэг шөнө толгой мэхийнэ*

*Нөхрийн сайн буян түүнд мэдээжээр мянга нэгэн хаалга нээнэ*

Ариун номчдын томоохон нь болох Рабиа-и Адвиййе рахметүллахи алейха нэгэн хүн залбирахдаа Аяа Эзэн Тэнгэр

минь Надад нигүүлслийн хаалгыг нээгээч гэж хэлэхийг сонсоод Хөөе Үл мэдэгч минь Аллахын нигүүлслийн хаалга одоог хүртэл хаалттай байсан болоод чи одоо нээхийг хүсч байна уу? хэмээжээ./ Нигүүлслийн гарах хаалга үргэлж нээлттэй ч гэлээ орох хаалга болох зүрх сэтгэл хүн бүхэнд онгорхой байдаггүй.

Энэ хаалгыг нээхийн тулд дуа хийх хэрэгтэй юм бид бүхэн .

Эрхт тэнгэр минь Хүн бүрийг зовлонгоос аврагч нь чи билээ. Биднийг энэ ертөнц болоод нөгөө ертөнцөд зовлон дунд бүү орхи. Энэ болоод нөгөө ертөнцөд буянтай ач тустай зүйлсийг бидэнд илгээгээч. Энэ болоод нөгөө ертөнцөд биднийг хэнд ч үл захируулаач Аминь.

## Үлгэр: Гэр нь шатсан байжээ

Эвлийа-и Кирамаас Хамид-и Тавил өөрийн намазын газартаа намаз үйлдэж байв. Гэрт нь гал гарчээ. Хүмүүс цуглаж түймрийг унтраав. Эхнэр нь гүйж хажууд нь ирээд уурлаж “Гэр чинь шатаад хүмүүс цуглаж байна. Хийх ажил их байна. Чи болохоор хуруугаа ч хөдөлгөхгүй юм хэмээв. Аллахд андгайлая. Энэ явдлыг огт мэдээгүй байсан юм” гэв. Аллахын нөхөд Түүнд буянаар шадарлахуйн дээд зэрэгт хүрч нөхөр ёсны залбирал мөргөлийн амтанд орчихсон байсан тул өөрсдийгөө мартсан байжээ.

## Үлгэр: Саван дахь ус

Асхаб-и кирамаас Абдүллах бин Шехир радыйаллахү анх ийнхүү өгүүлрүүн би Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлемийн хажууд намаз үйлдэж байв . Ариун цээжнээс нь гал дээр буцлах савтай ус мэт дуу сонсож байв хэмээжээ.

## Үлгэр: Хөлд орсон сум

Ресүллуллахын хайртай хүргэн гэгээн Али радыйаллахү анх ве керемүллхаү вежхехү намаз үйлдэж байхад ертөнцийг ч умартдаг байжээ .

Ийнхүү өгүүлэх нь бий: Нэг тулаанд гэгээн Али радийаллахү анхын ариун хөлөнд нь сум тусан ясанд нь хүртэл оржээ. Сумыг

гаргаж авч чадсангүй Эмчид үзүүлэв. Эмч /Чамд ухаанм алдуулах эм өгөх хэрэгтэй зөвхөн тэр цагт сум хөлнөөс чинь гаргаж авна. Үгүй бол, өвчиндөө тэсч үл чадна хэмээжэээ . Эмр-юл мүминин гэгээн Али радыйаллахү анх : Ухаа алдуулах эм хэрэггүй. Бага зэрэг хүлээ, намазын цаг болог. Намаз үйлдэх үед гаргаж ав хэмээжээ. Намазын цаг болов. Гэгээн Али намаз үйлдэж эхлэв. Эмч ч гэсэн Алигийн хөлийг нь зүсч сумыг нь гарган авчээ.

Шархыг боов. Гэгээн Али радыйаллхү анх : Огтоос анзаарсангүй хэмээн айлдав.

Эдгээрт гайхах юу байна. Эцэстээ Юсуф алейхисселамын гоо сайхныг хараад Миссирийн эмс өөрсдийгөө мартсан бөгөөд гараа нь огтлоходоо ч мэдээгүй бусуу.

Хэрвээ Аллахын лагшин түүний хайрт нарыг өөрийгөө үл мэдэх байдалд хүргэвэл үүнд юунд гайхана гэж? Мүминчүүд ч гэсэн нас нөгчих үедээ Ресүллүллах эзнийг үзэж үхлийн зовлонг үл мэдрэх болно.

## Үлгэр: Унтуулах эм

Исламын мэргэн багш Амир-и Кайсийн хөлний хуруунд нойтон хамуу өвчин тусав. Үүнийг тасдан авах хэрэгтэй гэв. Амир шийдвэрт бууж өгөх нь кул ёсны шарт гэв. Хэрчив. Хэдэн өдрийн дараа өвчин гуянд нь халдаж ташаанд нь хүрсэн болохыг үзэв. Энэхүү хөлийг хэрчих хэрэгтэй. Манай шашин үүнийг зөвшөөрч бөайна хэмээцгээлээ. Мэс засалч авчрав. Мэс засалч мэдээ алдуулах хэрэгтэй учир нь хүнд өвчинг Үл мэдрэг. Үгүй бол тэсвэрлэхгүй. Амир ийм их яршиг төвөг удаад хэрэггүй. Сайхан дуугаар Куран-и Керимийг уншдаг нэг хүн авчир. Күран-и керимийг уншиг. Нүүр царайд мнь хувирал гарахыг үзээд хөлийг минь тасал юу ч үл мэдэрнэ гэв. Түүний хэлсний дагуу хийв. Нэг хүн ирж сайхан дуугаар Күран-и керимийг уншиж эхлэв Амирийн царайн өнгө өөрчлөгдөв. Мэс засалч ташааны дундуур хөлийг нь тайрав. Хайрч түлээд боов. Күран-и керим уншиж байсан хүн уншихаа болив. Амир ухаа ороод тайрсан уу? хэмээн асуув. Тиймээ тайрлаа гэцгээв. Хөлийг нь тайрч ,хайрч боосон бөгөөтөл тэр юуг ч анзаараагүй байв. Дараа нь тайрсан хэсгийг минь надад өгөгтүн хэмээв. Өгөв. Хөлөө дээш нь бариад: “ Аяа Эзэн Тэнгэр минь өгөгч нь чи билээ.

Би чиний боол билээ. Заавар тушаал чинийх билээ. Каза нөхвөр чинийх билээ. Энээ хөлийн тухайд хэрвээ шүүгдэх өдөр тушаал зарлиг ирж ямар ч цаг үед нүгэл рүү нэг алхам алхаагүй биз? гэхэд чиний тушаал захирамжгүйгээр нэг ч алхам алхаж нэг ч амьсгаа аваагүй гэж хэлэв.

## Үлгэр: Намазын төлөө амь биеэ үл хайрлах

Бурса хотыг Османчууд эзлэн авахаас өмнө хотод суух нэг рүм хүн нууцаар мусылман болжээ. Маш ойр дотно нэг найз нь тэр грекээс үүний учрыг асуув.

Эцэг өвөөгдийнхөө шашныг юу болсон гээж орхив? гэж түүнийг зэмлэн буруутгав. Рүмийн хариулт утга төгөлдөр болжээ. Найздаа энэ байдлыг өгүүлрүүн:

-Нэг удаа олзлогдсон нэг мусылманийг миний хажууд орхив. Нэг өдөр хархад хоригдол хоригдсон өрөөндөө тонгойж босоод байхаар нь хажууд очоод юу хийж буйг нь асуув. Үйл хөдөлгөөнөө дуусангуут гараа нүүртээ хүргээд надад намаз үйлдсэнээ хэрвээ хүлээн зөвшөөрвөл намаз болгоны төлөө нэг алт өгнө гэж хэллээ. Би ч гэсэн шуналд автагдав. Өдөр хоног өнгөрөх тусам үнэ хөлсийг нэмэв. Нэг цаг бүрт арван алт хүсэх байдалд аваачив. Тэр ч хүлээн зөвшөөрлөө. Би ибадетийнхээ төлөө хийж буй уужуу сэтгэлд гайхаж байсан юм. Нэгэн өдөр би түүнийг чөлөөлнө гэхэд ихэд баярлаж гараа өргөөд миний төлөө ийнхүү дүа хийв.

Аяа Аллах минь энэхүү кулыг итгэл сүсгээр баясга. Яг тэр мөчид зүрх сэтгэлд минь мусылман болох хүсэл төрж ихсэн тэр даруйдаа Келиме-и шахадетийг хэлж мусылман болсон билээ би хэмээжээ.

# Дөрөв дүгээр бүлэг



## • НАМАЗЫН ТӨРӨЛ •

Мусылман нарт үйлдэх нь зарлиг болсон намазуудыг фарз, уажиб, нафилэ гэж гурав хуваана.

**1. ФАРЗ НАМАЗ:** таван удаагийн намаз, жуман намазын хоёр рекат фарз ба оршуулгын намааз фарз намазууд /Оршуулгын намаз фарз-и кифаеэ юм/

**2. ВАЖИБ НАМАЗ:** Витр намаз, баярын намаз, тахилгын намаз, эхлээд дундаа үлдээсэн нафиле намаз, казад үлдэгч нь витр намазыг ч каза хийх нь важиб юм.

**3. НАФИЛЕ НАМАЗ:** таван удаагийн намазын сүннетүүд теравих намаз/рамазан баярын цагт оройн намазын дараа үйлдэх намаз/ буян олох зорилгоор хийх тежеххүд техыййетүл-месжид ишрак духа, эввабин, истихаре, тесбих намаз гэх мэт намазууд нь нафиле намаз юм. Өөрөөр хэлбэл үйлдэх нь тушаал биш юм. Фарз болон орой йатси өглөөний цагт хэрэгтэй буюу важиб болох намазаас өр зээлгүй хэн нэгэн нафиле ибадетэнд ч гэсэн буян хураана.

## • ТАВАН УДААГИЙН НАМАЗ •

Намаз Аллахын захирамж юм. Аллах Куран-и Керимд зуу гаруй газар **Намаз үйлдэгтүн**! хэмээн айлдаж байна. Ухаантай шилжилтийн насанд хүрсэн мусылман хүн бүр өдөр болгон таван удаа намаз мөргөл үйлдэхийг Куран-и керим ба Хадис-и шерифт захирамжилсан байна.

Рүм сүре 17,18 аят-и керимед утгачилбал “**орой болоод өглөө цагт Аллахд тесбих унш**. **Тэнгэр эрхэс болоood дэлхий дээр оршигчдын хийдэг оройн ба үд цагт хийх магтаалууд Аллахд**

**зориулагдана” хэмээн айлджээ.** Бакара сүрэ 239 аятэд “Намаз болоод оройн намазыг хамгаалагтун”өөрөөр хэлбэл намазыг цаг үргэлжид үйлдэгтүн хэмээн зарлигилсан билээ. Аят и керимед гарах тесбих /**намазын дараа субханаллах гэх/** ба магтаал нь намааз гэсэн утгатай болохыг тайлбар номнуудад өгүүлж байна. Худ сүрэ 114 аятэд утгачлавал /Өдрийн хоёр талд /үд ба оройн цагт / шөнөд ойр гурван өөр хугацаанд хэрэгтэй тул намаз үйлд үнэндээ энэ сайхан зүйлс /таван удаагийн намазын буян бага/нүглийг үгүй хийнэ. (**Энэ нь тунгаан бодогчид сургамж болно)** хэмээн зарлигдаж байна.

Бидний Пейгамбэр элч Мухаммед алейхисселам айлдахдаа**: Аллах кул нартаа өдөр бүр энэхүү таван намазыг цаг хугацаанд нь үйлдэж рүкү ба сеждег хийгчдийг Аллах өршөөн нигүүлснэ** хэмээжээ.

Таван удаагийн намаз 40 рекат юм. Эднээс арван долоон рекат нь фарз юм. Гурван рекат нь уажиб юм. Хорин рекат нь сүннет юм. Энэ нь:

**1. Өглөөний намаз:** Дөрвөн рекат юм . Эхлээд хоёр рекат сүннет дараа нь хоёр рекат фарзыг үйлдэнэ. Энэхүү сүннет хүч нөлөөтэй билээ. Важиб хэмээгчид ч бий

**2. Үдийн намаз :** Арван рекат юм. Эхлээд дөрвөн рекат анхны сүннет дараа нь дөрвөн рекат фарз фарзын дараа хоёр рекат сүүлчийн сүннет үйлднэнэ.

**3. Оройн намаз:** Найман рекат юм. Эхлээд дөрвөн рекат сүннет дараа нь дөрвөн рекат фарз үйлдэнэ.

**4. Үдшийн намаз:** Таван рекат юм. Эхлээд гурван рекат фарз дараа нь хоёр рекат сүннет үйлдэнэ.

**5. Шөнийн намаз:** Арван гурван рекат юм. Эхлээд дөрвөн рекат сүннет дараа нь дөрвөн рекат фарз дараа нь хоёр рекат сүүлчийн сүннет.үүний хойно ч гэсэн гурван рекат **Витр намазыг** үйлдэнэ.

Оройн ба шөнийн намазуудын анхны сүннетүүд нь **Гайр-и мүеккеде** юм. Эдгээрийн хоёр дахь рекатд суухад **Эттэхыйййатүгийн** дараа **Аллахүмэ сали** дараа нь **Аллахүме барик** Дуаг дуустал нь уншина. Босч зогсонгуутаа гуравдахь рекатдаа эхлээд Бесмеле уншилгүйгээр **Субханеке** уншина. Гэтэл үдийн намазын анхны сүннет нь **Мүеккед** юм. Өөрөөр хэлбэл, хүчтэйгээр зарлигдсан бөлгөө. Анхны суултанд фарзд байдагтай

адилаар зөвхөн **Эттэхиатү** унишиж дараа нь гурав дахь рекатын хийхдээ шууд босч зогсоно. Босч зогсонгуутаа эхлээд Бесмелег уншиж шууд **Фатиха** уншина.

Үдийн болоод шөнийн фарзаас нь хойш дөрвөн рекат ба оройн фарзын дараа зургаан рекат илүү үйлдэх нь мустехаб бөгөөд их буянтай билээ. Бүгдийг нь нэг мэндчилгээгээр эсвэл хоёр рекатд нэг нэг мэндчилгээгээр үйлдэж болно. Энэ хоёр хэлбэрийн аль алинд нь хоёр хоёр рекат сүүлчийн сүннетийн оронд тооцогдоно. Энэхүү мустехаб намазууд сүүлийн сүннетийн дараа тусад нь үйлдэж ч болно.

Эхний рекатд намазд зогсмогц бусад рекатууд босч зогсонгуут эхлэх ба дахин босч зогсох хүртэл үргэлжилнэ. Сүүлийн рекат нь мэндчилэх хүртэл үргэлжилнэ. Хос рекатуудад хоёрдох сеждегийн дараа сууна.

Рекат бүрд намазын фарзуу, важибууд ,сүннетүүд муфсидүүд мекрүхүүд байдаг. Хойно энэ бүгдийг **Ханефи** мезхебийн үзэл номлолын дагуу бид өгүүлэх болно.

## • НАМАЗЫН ФАРЗУУД •

Фарз нь Аллахын хийхий тушаасан заьлаг юм. Нэг ибадетийн фарзыг биелүүлэхгүй бол тухайн ибадет жинхэнэ үнэн зөв болохгүй. Намазыг үйлдэхэд арван хоёр болзолыг биелүүлэх нь фарз юм. Эдгээр фарзын долоо нь намазын гадна тав нь намазын дотор байна. Гаднах фарзыг шарт доторхыг нь рүкн гэнэ. /зарим эрдэмтэд тахриме текбирийн намазд багтана хэмээсэн юм. Эдний үзэхээр намаазын шарт болоод рүкн аль аль нь зургаа юм.

### А/ Намаазын гаднах фарзууд

**1. Хадес тахарет** /Угаалга/ Абдестгүй хүн абдест авах жүнүб буюу бохирдсон хүн гүсл угаал хийх

**2. Нежасет тахарет** /Бохир буртагыг цэвэрлэх/ Намазыг үйлдэгч бие махбод, хувцас болоод намаз үйлдэх газрыг,өтгөн шингэнээс өөрөөр хэлбэл бохир заваан тооцогдох зүйлсээс цэвэрлэх явдал мөн. /Жишээ нь цус, шээс, архи мэт бодис манай шашинд бохирт тооцогдоно/

**3. Сетр-и аурет** /Ичимхий газрыг нуух/ Ичимхий газрыг хучих гэсэн үг. Ичимхий шазраа хучих нь Аллахйн захирамж юм . Мүкеллеф өөрөөр хэлбэл оюун ухаантай насанд хүрсэн хүн намаз үйлдэхдээ задгайлах өөрөөр хэлбэл цаг ямагт бусдад харуулах бусад хүн ч гэсэн харах нь цээр болох биеийн хэсгийг Аврет махалли буюу ичимхий газар гэнэ. Эрэгтэйчүүдийн ичимхий газар нь хүйснээс өвдөгний доод хэсэг хүртэл бол эмэгтэйчүүдийн хувьд нүүр, гарын бугуйнаас бусад бүх биеийн хэсэг ичимхий юм.

**4. Истикбал-и кыбле** /Кыбле тийш хандах/ Намаз үйлдэхдээ кыбле рүү хандах гэсэн үг. Мусылман нарын кыбле нь Ариун Мекке хотод байх **Кабе** юм.

**5. Вакт /Цаг хугацаа/** Намазыг цаг хугацаанд нь үйлдэх. Өөрөөр хэлбэл намазын хугацаа нь болсныг мэдэх үйлдэх.

**6. Нийййет /Зорин хүсэх/** Намазд зогсохдоо зүрх сэтгэлээрээ зорин хүсэх гэсэн үг. Зөвхөн амаараа хэлэхийг зорин хүсэх гэж үзэхгүй. Намазд зорин хүснэ гэдэг нь нэр алдар, цаг, кыблег хүй бөлөгтэй хамт үйлдвэл имамыг дагахыг зүрх сэтгэлдээ болгоох гэсэн үг. Зорин хүсэх нь эхлэх текбирийг хэлэхэд хийгдэнэ.

**7. Тахрымэ текбири** /эхлэл текбир/ Намазд зогсоход Аллахү акбар гэж эхлэх . Энэхүү эхлэх текбирийг Ифтитах текбир гэнэ. Өөр үг хэлснээр текбир хийсэн тооцогдохгүй.

## Б/ Намаазын доторх фарз /Рүкн/

Намазд зогсонгуут биелүүлэх таван фарз байна. Эдгээр фарз бүрийг **рүкн** гэнэ.

Намаазын доторх фарз гэвэл:

**1. Кыйам** Намазыг эхлэхэд үйлдэхдээ босч зогсох гэсэн үг. Босч зогсож үл чадах өвчтөн сууж үйлдэнэ. Сууж үл чадах хүн хэвтээд толгой дохиж үйлдэнэ. Сандалд сууж намаз үйлдвээс шашинд үл нийцнэ.

**2. Кырает** унших гэх утгатай. Намазд Күраны керимийн сүре аятүүдийг унших

**3. Рүкү** Кыраетийн дараа гараа өвдөгтөө тавиад тонгойх гэсэн үг. Рүкүд хамгийн багадаа гурван удаа Субхане раббыел-азым гэнэ. Өндийж байхдаа **Семиаллахү лимен хамидех** гэнэ. Өндийгөөд **Раббена лекел-хамд** гэнэ.

**4. Сежде:** Рүкүгийн дараа газар өвдөглөн мөргөх гэсэн үг. Сежде нь дараалан  хоёр удаа гар, магнай, хамраа газар талвьж мөргөх юм. Сежде бүрт багадаа гурван удаа **Субхане раббыел-ала** гэнэ.

**5. Каде-и ахире** Сүүлийн рекатд **(Эттэхыаййату)**г унших хүртэл суух юм. Үүнийг **сүүлийн суулт** хэмээн нэрлэх нь ч бий.

Намазын агуу их үйл хэрэг хамгийн чухал ибадет болох нь ийм олон болзол нөхцөлтэй байгаагаас нь харвал ойлгомжтой байна. Түүнээс гадна важиб, сүннет, мустахаб, мекрүх, мүфсидүүдийг үүн дээр нэмвэл күлийн Эзэн Тэнгэрийнхээ өмнө хэрхэх хэрэгтэй нь ойлгогдоно. Кул нар угтаа хүчгүй хөөрхийлөлтэй бүтээгдэгчид болох ба амьсгаа авах бүртээ өөрийг нь бүтээсэн Аллахаар дутагдан гачигдана. Намаз нь күлийг сул дорой гэдгийг мэдрүүлэх ибадет болно.

Бидний номонд эл мэдлэгийг дэс дараалан өгүүлэх болно.

## • НАМАЗЫН БОЛЗЛУУД •

### 1. АБДЕСТ БУСНИСНЫГ ЦЭВЭРЛЭХ / тахарет/

Энэ хэсэгт абдэст,гүсл,тееммүмийн талаар өгүүлнэ.

### АБДЕСТ АВАХ

Абдест авах нь намазын фарз юм. Күран-и кэримыг гартаа барих, Кабег тойрон мөргөх, тилавэт сежде хийх, оршуулгын буюу женазе намаз үйлдэхийн тулд абдест авах хэрэгтэй. Үргэлж абдестттэй байх, ородоо  абдесттэй орох, абдесттэй юм идэх уух их буян юм.

Абдесттэй байхдаа нас барагчдад шехидийн буян оногдоно. Бидний Пейгамбер элч саллаллахү алейхи ве селлем айлдахдаа

“**Абдесттэй байхдаа нас нөгчигч бээр үхлийн зовлонг үл мэднэ. Яагаад гэвэл, абдест итгэл сүсэгтэй байхын шинж юм. Намазын түлхүүр бие махбодыг нүглээс цэвэрлэнэ”.**

**“Мусылман хүн абдсет авахад нүгэл нь чих нүд гар хөлөөс нь ангижирна. Суухдаа өршөөгдөөд сууна”.**

“**Хүний үйл үйлдлийн хамгийн буянлаг нь намаз юм. Абдест хийгчид зөвхөн мүмин нар болно. Мүмин хүн өдөр ч абдест авч шөнө унтахдаа ч абдесттэй унтах ёстой. Ийн хийвэл Аллахын**

**ивээлд багтана. Абдесттэй байхдаа идэж уугчийн гэдсэнд байх хоол ус Аллахыг дурсана. Гэдсэнд байхдаа ч түүний төлөөнөө Аллахаас өршөөл эрнэ”**хэмээв.

Абдестийн фарз сүннет эдебүүд цээрлэсэн хийгээд бусниах зүйлс ч байдаг. Абдестгүй гэдгээ мэдсээр байж намаз үйлдэгч кафир болно. Намаз үйлдэхэд абдест нь бусних хүн тэр даруй мөрөндөө мэндчилж намазаа дуусагна. Цаг хугацаа өнгөрөхөөс өмнө абдест авч намазыг эхнээс нь дахин үйлдэнэ.

## Абдестийн фарзууд

Абдестийн фарз Ханефи мезхебийнхээр дөрвөн зүйл байна.

1. Нүүрээ нэг удаа угаах
2. Хоёр гараа тохойг оруулаад нэг удаа угаах
3. Толгойн дөрөвний нэг хэсгийг илж норгох өөрөөр хэлбэл нойтон гараа толгойдоо илбэх
4. Хоёр хөлөө хоёр талын шагайн хамт нэг удаа угаах

Шафий мезхебт зорин хүсэхүй ба цэгцлэхүй ч фарз юм.Нүүрээ угаахдаа ниййет хийх хэрэгтэй ус нүүрэнд хүрэхээс өмнө ниййэт хийвэл абдест нь жинхэнэ болохгүй. Нүүр эрүүний сахлыг угаах ёстой. Малики мэзхебт делк бас мивалат буюу эрхтнээ нэг нь нөгөөгийн ардаас угсран угаах фарз юм.Шийчүүд хөлөө угаахгүй нүцгэн хөлөө илж арчдаг.

## Абдест хэрхэн авах вэ?

1. Абдестийг эхлэхэд доорх дуа уншина:**Бисмиллахил-азим**. **Велхамдү лиллахи ала динил-Ислам. Ве ала тевфик-ыл –иман. Эл-хамдү лилахил-лези жеалелмае тахурен ве сеалел-исламе нурен** “Агуу их Аллахын нэрээр эхлэнэм . /Бидэнд/ Ислам шашныг хайрлан иманыг соёрхсон Аллахыг талархан магтан дуулаг Усыг цэвэрлэгч исламыг гэгээтүүлэгч Аллахыг талархан магтан дуулаг ”

Дараа нь гараа бугуй хүртэл гурван удаа угаана.

2. Баруун гараар ам руу гурван удаа ус авахдаа доорх дуа уншина. **Аллахюммес-кыны мин хавди небиййике кесен ла эзменбадехү эбеден.**

“Аяа Аллах минь Түүнээс уусны дараа дахиж хэзээ ч цангахуйг

үл мэдрэх Неби усан санг кул нададаа нэг аяга уулгагтун”

3. Баруун гараараа хамартаа гурван удаа ус авч  зүүн гараараа нусаа нийнэ.

**Аллахүме эрихни райихател женнети верзүкни мин неимиха. Ве ла түрихни райихатен-нар**“Аяа Аллах минь Надад Диваажингийн үнэрийг үнэртүүл. Намайг Диваажингийн буянаар тэжээ. Тамын үнэрээр бус”

4. Алгандаа ус авун нүүрээ гурван удаа угаахааа

**Аллахюме бейийд вежхи бинурике йевме тебйаддү вүжүхү эвлийаке ве ла түсеввид вежхи би зүнуби йевме теседдү вүжүхү адайке**“Аяа Аллах минь Гэрэл гэгээгээрээ Ариун номч нарын гэрэлтүүлсэн шиг миний нүүрийг ч гэсэн гэрэлтүүл. Дайснуудын чинь нүүр хар байх өдөр намайг нүглээс минь болж нүүрийг минь бүү харлуул “ гэх дүаг уншина.

5. Зүүн гараараа баруун гааа тохой хүртэл гурван удаа угаахдаа

**Аллахюмме атини китави бийемини ве хасибни нисабен йесирен**(Аяа Аллах минь Номыг минь баруун талаас минь өг намйг хялбараар байцаа  дуаг уншина.

6.  зүүн гараа  тохойтой нь гурван удаа угаахад

**Алахүмме ла тутини китаби би шимали ве ла мин верай захри ве ла түхасибни хисабен шедиден**(Аяа Аллах минь зүүн ба ард талааcномыг  минь бүү өг Намайг хүнд тооцоогоор бүү  байцаа ) дуаг уншина.

7. хоёр гарыг угаасны дараа гараа дахин угааж нойтон байхдаа толгойгоо илж норгоходоо

**Аллахюмме харрим шари ве бешери ален Нар. Ве эзилени тахте зыллы аршике йевме ла зилле иллаа зыллү аршике”**Аяа Аллах минь Бие махбод үсийг минь тамд бүү хаягтүн Сүүдэргүй өдөр намайг Арш- алагийн сүүдэрт халхлагтүн” дуаг уншина

8. Дараа нь баруун зүүн гарын долоовор хуруугаар хоёр чихний ухархайд ус өгөхд эрхий хуруугаар чихний ар хэсгийг илж арчина.**Аллахюмежални минеллезине йестемиунел-кавле фе йеттвиуне ахсенеху** “Аяа Аллах минь Намайг үг сонсож хамгийн сайхныг  баригч болгож хайрла” Дүаг уншина

9. Гарын алганы  гадна талаар хүзүүг илж арчихад

**Аллахүме атык ракабети минен-Нар**(Аяа Аллах минь биеийг минь тамын  галаас аварч хайрла) дуаг уншина.

10. Хүзүүгээ илж арчсаны дараа зүүн гарын чигчий хуруугаараа баруун хөлийн чигчий хуруунаас эхлээд хөлийн хурууны хоорондыг цэвэрлэж өсгийтэй цуг баруун хөлийг гурван удаа угаахадаа.**Аллахүме себбитт кадемеййе алес-сыраты йевме тезиллю фихил-экдамү** дуаг уншина.(Аяа Аллах минь Хөл минь хальтрах үед сыратын гүүрэн дээр хөлийг нь тогтоож хайрла)

11. Зүүн хөлөө гурван удаа угаахад хөлийн хурууны завсрыг чигчий хуруугаар энэ удаа эрхий хуруунаас эхлэн чигчий хуруу хүртэл хөлийн хурууны завсрыг цэвэрлэн шагайтай нь хамт угаахадаа :**Аллахүме ла татрүд кадемеййе алес-сирати йевме татрүдү күл-лү акдами адайке. Аллахүмеж-ал сайи мешкүрэенн ве зенби магфүрен ве амели макбүлен ве тижарети лен тебүре**(Аяа Аллах минь Чиний даснууд сырат гүүрэн дээр хөл нь хальтрах өдөр миний хөлийг бүү хальтраа. Аяа Аллах минь. Үйл ажлыг минь талархан соёрхо. Нүглийг минь өршөөн соёрх. Үйлдлийг минь хүлээн соёрх. Наймаа арилжааг минь ариун болгож хайрла) дүаг уншина

Бидний Пейгамбер саллаллахю алейхи ве селлем айлдахдаа"**Хэн нэгэн абдест авсныхаа дараа тэнгэр лүү харж энэ дүаг уншвал Сүбханекеллахүмме ве бихамдике, Эсхедү эн ла илахе илла энте вахдеке ла шерике леке естагфирүке ве этүбү илейке ешхедү эн лха илахе иллаллах ве эшхедү энне Мүхаммmеден авдүке ве Ресүлүке. /Аяа Аллах минь Чамайг талархлаар чинь тесбих төгс болгоно би Чамаас өөр тахил тавиг байхгүй цор ганц болохыг, хамтрагчгүй болохыг, Мүхаммед алейхисселамын чиний кел ба Элч нь болохыг гэрчлэнэ би" Аллах, тэр хүний нүглийг өршөөх ба зөвшөөрсөн гарын үсгээр нотлож Арш-и ала /Тэнгэрийн хүч үзэгдэх газар/гийн доор хамгаална. Шүүгдэх өдөр энэ деаг унших хүн ирж тэр буяны төлбөрийг авна"**хэмээжээ.

Нэг хадис-и шерифт "**хэн нэгэн абдест авсныхаа дараа "инна энзелнахү" сүрег нэг удаа уншвал Эрхэм Эзэн Тэнгэр тэр хүнийг сыддык /зөв итгэлт бишрэлт/ гэж тооцно. Хоёр удаа уншвал шехид гэж тооцно. Гурван удаа уншвал Пейгамберүүдтэй уулзуулна"** хэмээн айлдав.

Бас нэг хадис-и шерифт (**хэн нэгэн абдест авсныхаа дараа**

**миний тухайд арван удаа салатү селам элвэл Эрхэм Аллах тэр хүний уйтгарыг гаргаж баярлан дуаг нь хүлээн авна)** хэмээжээ.Абдест авахдаа мэдэхгүй хүмүүс абдест авахдаа унших хэрэгтэй Их буян болно. Абдестийн төгсгөл рүү эсхэл абдестийг дуусгасны дараа "Аллахюммежални минет-теввабин, вежални минел-мүтетаххирин, вежални, мин ибадик-эс-салихин, вежални минеллезине ла хавфүн алейхим ве лахүм йахзенун" дүаг унших нь маш их буян юм. Авдест дуаг үл мэдэх хүн эрхтэн бүрээ угаахдаа **Келиме-и шехадет** унших нь их буянд хүрэх учиртай.

*Ухаантай бол намаз үйлд Яагаад гэвэл аз жаргалын титэм юм.*
*Чи намазыг ийнхүү мэд мүслүман хүний гайхамшиг юм.*

## Абдестийн сүннет

**Абдестийн сүннет арван найм юм:**

1. Абдестийг эхлэхэд Бесмеле унших.
2. Гараа бугуйн хамт гурван удаа угаах.
3. Ама усаар гурван удаа зхйлах . Үүнийг **Мазмаза** гэнэ.
4. Хамртаа гурван удаа ус авч нийх .Үүнийг **Истиншак** гэнэ.
5. Хөмсөг хууз живрээ сахлын доорх үл үзэгдэх арьсыг нүүрээ угаахдаа норгох.
6. Нүүрээ угаахдаа хоёр хөмсөгнний доод талыг норгох.
7. Сахлын сөрвийсөн хэсгийг гараараа илж арчина.
8. Сахлаа баруун гарын нойтон хуруугаар самнах мэт үйлдэх.
9. Шүдээ ямар нэг юмаар ухах цэвэрлэх. Шүд цэвэрлэгч /Мисвак/ хэрэглэх нь чухал сүннет юм/
10. Толгойн бүх талыг нэг удаа нойтон гараараа илж норгох.
11. Хоёр чихээ нэг удаа нойтон гараараа илж норгох.
12.. Хүзүүг гурван хурууга нийлүүлээд нэг удаа месх хийх.
13. Гар ба хөлийн хурууны хоорондох салааг салаавчлан угаах.
14. Угаах газрыг гурван удаа угаах.
15. Нүүрээ угаахдаа зүрх сэтгэлээрээ нийет хийх.
16. Тертиб өөрөөр хэлбэл дэс дараалан угаах.
17. хонхор газрыг угаахда нойтон хуруугаараа норгох.
18. Мүвалат Эрхтэн бүрээ дараалан цувруулан хурдан угаах.

## Абдестийн зүй ёс /эдеб/

**Абдестийн эдеб хорин найм байна:**

Эдеб нь хийвэл буян болж хийхгүй бол нүгэл үл болох зүйл гэсэн үг. Гэтэл сүннетийг хийвэл буян болох ба хийхгүй байх нь тензихэн мекрүх юм. Эдебийг мендүб мустехаб /зарлиглаагүй болovч хийх буянт үйл/ ч гэнэ. Абдестийн эдеб доорх болно.

1. Абдестийг намазын цаг болохоос өмнө авах /Шалтагтай хүн намазын цаг орсноос хойно авах болно/
2. Угаалгын өрөөнд цэвэрлэж байх үедээ кыблег баруун эсвэл зүүн талдаа авах Авдестийг бусниахад кыбле рүү урд ба хойд талаараа хандах нь бүхлээрээ мекрүх юм.
3. Бохир заваан зүйл холилдоогүй бол усаар цэвэрлэх.
4. Цэвэрлэсний дараа алчуураар хуурайлах .
5. Цэвэрлэсний дараа ичимхий газраа шууд хучих.
6. Бусдаас тусламж хүсэхгүйгээр абдестээ өөрөө авах.
7. Кыблегийн эсрэг талд абдест авах.
8. Эрхтэн бүрийг угаахдаа келиме-и шехадет унших.
9. Абдестын дуаг унших.
10. Амандаа баруун гараараа ус авах.
11. Хамртаа баруун гараараа ус аюах.
12. Хамраа зүүн гараараа нийх.
13. Амаа угахдаа шүдээ Мисвак буюу шүд цэвэрлэгчээр цэвэрлэх. Шүд цэвэрлэгч үгүй бол сойз хэрэглэж болно.
14. Амаа угаахдаа мацагтай биш бол амаа зайлахгүй байх. Хоолойдоо хөнгөхөн зайлах нь абдест ч гэсэн гүслд ч гэсэн сүннет юм. Мацагтай байхад мекрүх юм.
15. Хамраа угаахадаа усыг хамрынаа уг хүртэл татах.
16. Чихээ нойтон гараараа илж арчихад нэг хуруug чихний ухархайд хүрэх.
17. Хөлний хурууг шинжлэхэд зүүн гарын чигчий хуруугаар шинжих.
18. Гараа угаахдаа бөгжийг хөдөлгөх Бариу бөгжийг заавал хөдөлгөх шаардлагатай ба фарз юм.
19. Ус элбэг байлаа ч хамаагүй хямгадан угаах.
20. Усыг тос түрхэх мэт маш бага хэрэглэхгүй байх /гурван удаа ч гэсэн угаасан газрас хамгийн багадаа хоёр дусал ус дусах

хэрэгтэй/

21. Нэг саваас абдест авбал тэрхүү савыг усаар дүргэж орхих.

22. Абдест угаал дуусангуут эсхүл дундуур Аллахюммеж- ални минеттеввабин... Дүаг унших.

23. Абдест угаалын дараа Сүбха өөрөөр хэлбэл хоёр рекат намаз үйлдэх.

24. Абдесттэй байхдаа абдест авах өөрөөр хэлбэл намаз үйлдсэний дараа шинэ намаз үйлдэхээр дахин нэг удаа абдест авах.

25. Нүүрээ угаахад нүдний цөцгий нуухыг цэвэрлэх.

26. Нүүр гар хөлөө угаахдаа фарз болох газраас арай их хэсгийг угаах /Гараа угаахад алгандаа ус дүүргээд тохой руу урсгах хэрэгтэй/

27. Абдест авахадаа хэрэглэх уснаас хувцас үс толгойдоо хүргэхгүй байх.

28. Өөрийн мезхебд мекрүх үл болох нэг зүйл өөр мезхебд фарз бол үүнийг хийх нь мустехаб юм.

## Абдест авахад цээрлэх зүйлс

Абдестийг авахад хийх хорио цээртэй зүйл арван хоёр байна. Эдгээрийг хийх нь харам эсвэл мекрүх юм.

1.Угаалгын өрөө болоод хөдөө газар абдест бусниах үед кыблег урд хойноо зүг байрлахгүй байх хэрэгтэй.

2. Цэвэрлэхийн тулд хэн нэгний дэргэд ичимхий газраа гаргах харам юм.

3. Баруун гараараа ичимхий газраа цэвэрлэхгүй байх хэрэгтэй.

4. Ус байхгүй нөхцөлд хүнсний бүтээгдэхүүн, бордоогоор, яс, мал амьтны хоол нүүрс бусдын хөрөнгө, сагс, ваарны хэлтэрхийгээр хулс, навч, бөс даавуу, цаасаар цэвэрлэх нь мекрүх юм.

5. Абдест авсан цөөрөм буюу усан сандаа нулимж нусаа нийж болохгүй.

6. Абдест угаалын эрхтнийг хил хязгаараас нь хэт их эсхүл багаар угааж болохгүй ба гурваас бага эсхүл илүү олон угаах хэрэггүй.

7. Абдест угаалын эд эрхтнийг цэвэрлэгээнд хатаасан бөсөөрэсвэл цаасаар хатаах хэрэгтэй.

8. Нүүрээ угаахдаа усыг нүүрэнд ус цацаж угааж болохгүй .Духны дээд талаас доошоо цутгах хэрэгтэй.

9. Усыг үлээж үл болно.

10. Ам нүдээ тас зууж аних хэрэггүй. Уруулын ил хэсэг болоод нүдний зовхи нороогүй багахан хэсэг үлдвэл абдест үл хүлээн зөвшөөрөгдөнө.

11. Баруун гараараа нусаа нийж болохгүй.

12. Толгой, чих эсхүл шилэн хүзүүний аль нэгийг тухай бүрт нь гараа тус тусад нь норгож нэгээс илүү олон удаа месх хийж үл болно. Тухай бүрд норголгүйгээр давтаж болно.

## Мисвак ба шүд цэвэрлэгч хэрэглэх

Абдест авахад шүд цэвэрлэгч хэрэглэх нь сүннет-и мүеккеде юм. Хадис-и шерифт айлдруун: **Мисвак хэрэглэж намаз үйлдэх нь шүд цэвэрлэгчгүй намазаас дал дахин үнэ хүндтэй юм.**

**Сираж-үл-веххаж** номонд мисвак буюу шүд цэвэрлэгч хэрэглэхийн арван таван ач тус байдгийг зааж байна

1. Үхэх мөчид келиме-и шехадетийг хэлэх шалтгаан болно
2. Шүдний буйлыг бэхжүүлнэ.
3. Цэр залхагийг арилгана.
4. Амны хөндийн өвчинг арилгана.
5. Амны өвчинг арилгана.
6. Амны эхүүн үнэрийг арилгана.
7. Аллах түүнд талархана.
8. Тархины судсуудыг хүчжүүлнэ.
9. Чөтгөрийг давчдуулна.
10. Нүдний хараа сайжрана.
11. Буян ба сайн үйл ихсэнэ.
12. Сүннетээр үйл үйлдэнэ.
13. Ам нь цэвэршинэ.
14. Фасых-үл-лисан болно. Өөрөөр хэлбэл сайн сайхан яригч болно.
15. Шүд цэвэрлэгч хэрэглэгдсэн хоёр рекат намазын буян нь шүд цэвэрлэгчгүй үйлдсэн далан рекат намазын буянаас илүү их юм.

Мисвак буюу шүд цэвэрлэгч нь Араб нутагт ургах Эрак

модны мөчир болно. Цэвэрхэн үзүүрээс нь хоёр сантиметр хүртэл хальсласан хэсэг нь хэдэн цаг усанд байлгана. Дараа нь нүдэхэд сойз мэт хэрэглэнэ. Эрак мод байхгүй бол тослог модны мөчрөөр хийнэ. Эмэгтэйчүүд шүд цэвэрлэгчийн оронд шүд цэвэрлэгч хэрэглэх сүннетийг хүсэн зорьж бохь хэрэглэх хэрэгтэй.

## Абдест авахад анхаарах зүйлс

Зайлшгүй шаардлага аргагүй байдалд ороогүй нөхцөлд доорх арван зүйлийг дагах хэрэгтэй

1. Хоёр гар нь бэртэж гэмтсэн хүн цэвэрлэгээ хийхгүй. Гараа шороонд нүүрээ хананд хүргэж тееммүм хийнэ. Нүүрэнд нь шарх байвал намазыг абдестгүй үйлдэх ба намазаа үл орхино.

2. Өвчтэй хүнд эхнэр татвар эм үр хүүхэд ах дүү нар нь абдест авахуулна

3. Чулуу болоод төсөөтэй зүйлээр цэвэрлэх нь усыг орлоно.

4. Галзуу эсхүл ухаа алдсанаа  хүн хорин дөрвөн цагийн хугацаанд сэргэж эрүүлжихгүй бол бие нь сайжрангуут намазаа каза хийхгүй. Архи хар тамхи эмээр оюун ухаан нь сарнисан хүн намаз бүрийг каза хийнэ. Хэвтэхдээ толгойгоороо дохиж үл чадахаар хүнд өвчтөн хорин дөрвөн цагаас илүү урт үргэлжлэх хүнээс оюун ухаан хэвийн байлаа ч намазаа өнгөрөөж болно.

5. Угаалгын газар орохын тулд зориулсан  өмд өмсөх, толгой боож орох нь мүстехаб бөлгөө

6. Угаалгын газар ороход гартаа Аллахын нэр ба Күран-и керим бичээстэй ямар нэг зүйл байх хэрэггүй. Ямар нэг юманд ороосон эсхүл халаасанд байх нь зүгээр  .

7. Угаалгын газар зүүн хөлөөрөө орж баруун хөлөөрөө гарах хэрэгтэй.

8. Угаалгын газар ичимхий газраа бөхийж байгаад задгайлах ба тэнд ярихгүй байх хэрэгтэй

9. Ичимхий газар ба бохир заваан зүйл рүү харахгүй байх угаалгын газар нулимахгүй бах хэрэгтэй

10. Ямар ч усанд жамийн ханан, оршуулгын газар, замд ,бие засаж болохгүй

## Абдестийг бусниах зүйлс

Долоон зүйл абдестийг бусниана. Эдгээр нь:

1. Хүнээс ялгарах өтгөн шингэн:

а/ Их бага абдест бусниах, унгах.

б/Ихтикан өөрөөр хэлбэл клизмын багажийн үзүүр хүний хойд сүв рүү хийж гаргахад эргэн тойрон норсон байвао бусниана. Хуучин бол абдестийг шинэчлэх нь сайн юм .

в/Эрэгтэйчүүд эмэгтэйчүүдийн шээс алдахгүйн тулд урдаа тавьсан хөвөн бөглөөсийн гадна үлдсэн хэсэг нь норвол буснина.

2. Амнаас гарах бохир заваан зүйлс:

а/ Бөөлжис ам дүүрвэл.

б/ Нулимахад цус нулимиснаас их бол.

в/ Ходоод элэгнээс гарах шингэн цус.

3. Арьснаас ялгарах.

а/Цус шарх шар ус салангидаар гарвал.

б/Цэцэг өвчин,алимад хатигнаас гарах цус шар ус гүсл абдестэнд угаах хэрэгтэй газар тархвал жишээ нь хамраас гарах цус ясыг нэвтэрвэл чих чихний ухархайгаас гарвал.

в/Хатиг ба шархны цус шар усыг хөвөнгөөр шингээвэл.

г/Мисвак ба шүдний чигжүрийн цус аманд орвол.

д/ Чих гэдэс хөхөнд өвчин зовиурлан шинэгэн ялгарвал.

е/ Шавьж их цус сорвол абдест буснина.

4. Унтах

Хажуугаараа хэвтэж унтаадсэрэхдээ тохой болоод ямарваа нэг зүйлд тулж босвол абдест буснина.

5. Ухаан алдах галзуурах саа өвчин тусах алхахад ганхахаар согтох нь абдестийг бусниана.

6. Рүкү ба сеждетэй намазд чангаар инээх нь намаз болоод абдестийг бусниана. Харин хүүхдийн абдест намаз бусниахгүй. Намазд инээмсэглэх нь намазыг ч абдестийг ч бусниахгүй. Хажудах хүмүүс сонсвол тас тас хөхрөх гэнэ. Өөрөө ч сонсохгүй бол инээмсэглэл гэнэ.

7. Мүбашерет-и фахише. Өөрөөр хэлбэл нүцгэнээр ичимхй газраа үрэх эрэгтэй ба эмэгтэйн абдестийг бусниана.

Абдест авснаа мэдээд дараа нь буснисан хэмээн сэжиглэвэл абдест бусниагүйд тооцно. Абдест буснисныг мэдээд дараа нь абдест авах үедээ эргэлзвэл абдест авах хэрэгтэй болно.

## Абдестийг үл бусниах зүйлс

Эдгээр нь абдестийг бусниахгүй:

1. Ам,чих,арьсан дахь шархаас гарах өт хорхой.

2. Бага хэмжээний бөөлжих.

3. Цусаар бөөлжихөд гарах шингэн цус бөөлжиснөөс бага бол.

4. Шүлсэн дэх цус түүнээс бага бол.

5. Толгойгоос гарах хатсан цус их байлаа ч гэсэн.

6. Ходоод болоод элэгнээс гарах хатуу цус ам дүүрэхгүй бол.

7. Чихэнд дусаасан цус чих буюу хамраас гарвал.

8 . Хамарт орсон зүйл хэдэн өдрийн дараа буцаж гарвал.

9. Нэг зүйлийг хазахад тэр зүйл дээр цус үзэгдвэл.

10. Өвдөлгүйгээр ямар нэг шалтгаанаар уйлах юм уу сонгино, утаа, хийгийн нөлөөгөөр нүдний нулимс асгарвал.

11. Эмэгтэй хүн хүүхдээ хөхүүлбэл.

12. Их ч гэлээ хөлөрвөл.

13. Ялаа шумуул бөөс самбарын өт гэх мэт шавьж их хатаглаа ч гэсэн.

14. Бага хэмжээтэй үл тархах цус ба ам үл дүүрэх бөөлжисөөр бөөлжих.

15. Унтахдаа тулж байсан зүйлийг авахад унахгүй бол.

16. Намазд унтах.

17. Нохой сууж толгойгоо өвдгөн дээрээ тавьж зүүрмэглэвэл.

18. Хөлөө нэг тийш нь жийж газарт сууж зүүрмэглэвэл.

9. Нүцгэн амьтны дээр зүүрмэглэвэл амьтан босвол эсвэл тэгш газар явж байвал.

20. Намазд инээмсэглэх.

21. Намазын үед инээхийг зөвхөн өөрөө сонсвол **Дахк** гэнэ. Дахк намазыг бусниана.

22. Үс хууз сахал авах хумс хэрчих.

23. Шархны гэр унавал абдест буснихгүй.

## Абдестийн хөнгөлөлт Дан гутал ба шархны боолтдээр гараараа илж арчих

Мэсх гэдэг нь илж арчих гэсэн үг Хоёр төрлийн месх байна.

**1. ДАН ГУТАЛТАЙ ҮЕД ИЛЖ АРЧИХ: Мест** гэдэг нь хөлний угаах нь фарз болох газрыг хучисан, ус үл нэвтрэх гутал гэсэн үг. Месх их болж хуруу дан гутлын хоншоор хүрэхгүй бол илж арчихуй хоосон зайтай бол зөвшөөрөхгүй. Местийн нэг цаг замд алхангуут хөлнөөс мултран тайлагдахгүй байх хэлбэрээр бат бэх хөлд тохиромжтой байх хэрэгтэй.Хөлийн улаар хөл дээрээ эсвэл зөвхөн ул нь арьсаар бүрхсэн оймсон дээр илж арчих нь шашинд зүй юм.Хатуу болоод алхахад доош үл унах илж арчих нь шашинд тохирох юм

Дан гутал абдестгүй байдал хүний хөлөнд норхоосс хамгаалдаг. Хөлийг угаасны дараа дан гутлыг өмссөний дараа абдест авах нь шашинд зүй юм.

Месх буюу илж арчихуй нь дан гуталтай үед хийгдэнэ. Местийн доор өөрөөр хэлбэл уланд нь месхийг үл хийнэ.

Сүннетээр месх хийхийн тулд баруун гарын нойтон таван хуруу баруун хөлийн гутал дээр зүүн гарын хуруунууд ч зүүн хөлийн гутал дээр үзүүрээс төгсгөл хүртэл наалдуулан хөлийн хуруун дээр ирэх үзүүрээс гутлын түрий хүртэл татна. Гарар илж норгонно местэд үл хүрнэ. Месх гурван хуруу өргөнтэй бас урт байх нь фарз юм.

Месхийг гарын гадна талаар хийх нь шашинд тохирох буюу жайз боловч дотор талаар хийх нь сүннет юм.

Нойтон өвсөн дээр алхаж бороонд местүүдийн дээд хэсэг норвол месх орлоно.

Месттэй үеийн месхийн хугацаа суурин суух хүний хувьд хорин дөрвөн цаг , аянчин хүний хувьд гурван өдөр гурван шөнө өөрөөр хэлбэл далан хоёр цаг юм. Энэ хугацаа местийг өмссөн цагт бус мест өмссөний дараа абдест нь буснисан цагт эхэлнэ. Дан гуталтай хүн абдест бусниснаас хойш хорин дөрвөн цаг өнгөрөөгүй байхад аян замд гарвал энэхүү местэд гурван өдөр гурван шөнө месх хийж болно. Зочин байхдаа суурин суугч бол хорин дөрвөн цаг өнгөрсөн бол местээ гаргаж хөлөө угаагаад абдест авна.

Хөлийн гурван хуруу багтах хэмжээнд урагдсан местээр месх хийх шашинд тохирохгүй. Урагдсан нь үүнээс бага бол месх шашинд тохирох юм. Нэг мест буюу дан гутал хэд хэдэн газар бага хэмжээгээр урагдсан бол эд нар бөөгнөвөл гурван хуруу хэртэй болбол энэ үед месх хийх нь шашинд тохирохгүй. Нэг дан гуталд хоёр хуруу бусад дан гутал хоёр эсвэл нэг хуруу үзэгдэх чинээний уранхай бол үүнд месх хийж болно.

**2. ШАРХ БООЛТТОЙ ҮЕД ИЛЖ АРЧИХ**: Шарх ,хатиг, арьс задарч ,зүсэгдсэн бол эсвэл дотор нь хийсэн гавар түрхэц хөвөн оосор хийн даавуу фластер ороох холбоо гэх мэт зүйл задрах хийгээд ил гаргахад шарх сэдэрвэлэсвэл боолттой болугаахын оронд дээр нь нойтон гараараа илж арчина.

Ийм шалтгаантай хүн хүссэн цагтаа абдест авна. Авсан абдестээрээ хүссэн үедээ фарз ба нафиле үйлдэх ба Күран-и керим уншина. Намазын цаг дуусвал абдест нь буснина. Намазын цаг бүрт эхэлсний дараа шинэ абдест авч энэхүү цаг дуустал бүхий л ибадетийг хийнэ.

Өртэй болохын тулд абдестийг бусниах зүйл үргэлжлэх ёстой. Өөрөөр хэлбэл, амжаад намазын цагийн дотор абдест авч зөвхөн фарзыг үйлдэх хугацаанд абдесттэй байж чадаагүй хүн шалтагтай буюу өзр болно. Өзртэй хүний өзр нь дараах намазын цаг бүрт нэг удаа бага зэрэг ялгарвал өзр нь үргэлжилж байгаа хэмээн тооцогдоно.

## ГҮСЛ
## /Биеийн абдест/

Намаз зөв болохын тулд абдест хийгээд гүсл зөв байх хэрэгтэй. Бохирдсон /Жүнүб/ эм ,эр аль аль нь, сарын тэмдэг төрөлтийн дараах үед байх эмс намазын цагийн төгсгөлд тэрхүү намазыг үйлдэх хүртэл цаг хугацаа үлдэхэд гүсл абдест авах нь фарз юм. Бохирдол нь хурьцаж, үрийн шингэн ялгарснаар үүснэ.

Манай Пейгамбер Элч саллалахү алейхи ве селлем айлдруун:” **Гүсл абдест авахаар босох хэн нэгэнд биенд нь байх үсний нь тоогоор ширхэгчлэн буян нэмэгднэ. Тийм хэмжээний нүгэл өршөөгдөнө. Диваажин дахь зэрэглэл нь дээшлэнэ. Гүслынх нь**

**төлөө түүнд өгөгдөх буян энэ ертөнцөд оршигч бүх зүйлээс илүү буянлаг байх болно. Аллах сахиусан тэнгэр нарт энэхүү кул хар шөнө залхайралгүй босч миний тушаалыг бодож бохирдо угааж гүсл хийж байна. Энэхүү кулын нүглийг өршөөж хүлцсэнийг та нар гэрчлэгтүн"** хэмээн айлдга.

Өөр нэг хадис-и шерифт "**Хиртэх юм бол хурдхан гүсл абдест авагтун Учир нь кирамен катибын сахиуан тэнгэр нар жүнүб байдлаар хэсүүчлэх хүнд гомдоно"** хэмээн айлдсан байна. Имам-и Газали рахметуллахи алейх өгүүлрүүн "Хэн нэгэн зүүдэндээ надад хэлэхдээ нэг хэсэг хугацаанд бохир биетэй байв. Одоо надад гал цамц өмсгөв. Одоог хүртэл гал дунд байна. Нэгэн хадис-и шерифт **"Зураг, нохой, бохирдсон хэн нэгэн байх гэрт энэрэл нигүүлсэл сахиус тэнгэр нар орохгүй"** хэмээн айлджээ .

Намаз үйлдэж эс үйлдэх хүн бүхэн нэгэн намазын цагийг бохирдсоноор өнгөрөөвөл маш их зовлон үзэх болно. Усаар угаах боломжтой бус бол тееммүм хийх хэрэгтэй. Бохирдсон хүн эдгээрийг хийж үл болно.

1 Ямар ч намазыг үл хийнэ

2 Күран-и керим ба аятүүдэд гар хүрч үл болно.

3 Кабег тойрч мөргөж болохгүй

4 Жами ба месжидэд орж болохгүй

## Гүслын Фарзууд

Ханефи мезхебд гүслын фарз гурав байдаг:

1. **Амаа угаах** Амны дотор зүүний үзүүрийн хэртэй нороогүй хэсэг үлдвэл шүдний дээд хэсэг ба шүдний онгорхой норохгүй бол гүсл болохгүй.

2. **Хамраа угаах** Хамар дахь нусны дор, аман дахь зажлаагүй талхны доор ус нэвтрэхгүй бол гүсл болохгүй. Ханефи мезхебд ам хамраа угаах абдест авах үед ч гүсл нь фарз юм. Шафи мезхебд гүсл угаахдаа нийийет хийх нь бас фарз юм.

3. **Биеийнхээ бүх хэсгийг угаах** Хүйсний хонхор,сахал ,хөмсөг ба хуузны доод хэсэг дэх арьс толгойн үсийг угаах нь фарз юм. Хумс уруул нүднийй зовхи болон биеийн аль нэгэн хэсэгт ус үл нэвтрэх зүйлс байвал хумсанд хумсны будаг байвал гүсл абдест авсанд тооцогдохгүй.

## Гүслын сүннетүүд

1. Эхлээд гараа угаах.

2. Бэлэг эрхтэн ба хойт сүвэгчийг угаах.

3. Бүх биеэ хир буртгаас цэвэрлэн салгах.

4. Гүслаас өмнө абдест авах нүүрээ угаахдаа гүслийг зорин хүсэх. Шафийй мезхэбд ниййет хийх нь фарз юм.

5. Бүх биеэ гурван удаа зүлгэж угаах.

6. Бүх биеэ угаасны дараа хоёр хөлөө унгаах.

## Гүсл абдестийг хэрхэн авах вэ?

Сүннетийн замаар гүсл абдестийг доорх байдлаар авна:

1. Эхлээд цэвэр ч байлаа гэсэн хоёр гар,ичимхий газрууд, биеийнхээ бохир заваан хир буртагтай хэсгийг угаах хэрэгтэй.

2. Дараа нь бүтэн абдест авах ёстой. Нүүрээ угаахдаа гүслд нийет хийх хэрэгтэй Хөлнийх нь доор ус үл хуримтлагдвал хөлөө хамгын сүүлд угаах хэрэгтэй.

3. Дараа нь бүтэн биедээ гурван удаа ус цутган угаах ёстой. Эхлээд гурван удаа толгой руу дараа нь баруун мөр дараа нь зүүн мөрөнд цутгаж, цутгах бүртээ тэрхүү тал бүхэлдээ норох хэрэгтэй. Эхний ус цутгахад биеэ зүлгэх хэрэгтэй.

Гүслд нэг эрхтэн рүү асгасан усыг өөр бусад эрхтэн лүү цутгавал тэр хэсэг ч цэвэрлэгдэнэ. Учир нь гүслд бүх бие нэг эрхтэнд тооцогдоно. Абдест авахдаа нэг эрхтэнд цутгасан усаар өөр нэг эрхтэн норвол угаагдсанд тооцогдохгүй. Гүсл бүрэн болбол дахин абдест авах нь мекрүх юм. Гэхдээ гүсл хийхдээ абдест буснивал дахин нэг удаа авах хэрэгтэй болно.

## ТАЙЛБАР: Шүдний бөглөөс ба бүрхээстэй үед:

Ханефи мезхебд шүдний завсар ба шүдний онгорхой норохгүй бол гүсл бүрэн гүйцэд болохгүй. Иймээс шүдийг бөглөж бүрхвэл гүсл абдест жинхэнэ болохгүй. Хүн бохирдлоосоо салахгүй. Алт мөнгө ба бохир үл болох бусад зүйлээр хийсэн бөглөөс бүрхүүлийн дотуур ус нэвтрэхгүй бол Ханефи мезхебийн элдэмтэн мэргэдийн олонхийн үзэхээр гүсл абдест шашинд тохирохгүй.

Тахтави **(Меракыл- ферлахр)** тайлбарын ерэн зургадугаар хуудсанд үүнээс гадна үүний орчуулга болох (**Нимет-и Ислам)** номонд иймхүү бичиж байна.: Нэг Ханефи хүн өөрийн мезхебийн дагуу хийж чадаагүй үйлийг хийхийн тулд Шафий мезхебийн дууриах нь хангалтгүй юм**. Бахр-үр–райк** ба **Нехр-үл-фаык** зэрэг номноо ийн бичигджээ . Гэхдээ энэхүү үйлийг хийхэд тэрхүү мезхебийн шартуудыг биелүүлэх хэрэгтэй. Хараж татвар зовлон бэрхшээлгүй шарт болзлуудыг гүйцэтгэлгүйгээр дууриавал тэр хүнийг **мүлеффик** гэх ба амар хялбарыг цуглуулагч гэнэ. Ийм хүн шашинд тохирохгүй.

Өөрийн мезхеб дэхь нэг фарзыг үл хийгч хэн нэгэн хүн энэхүү фарзыг хийхйн тулд бусад мезхебийг дууриах хэрэгтэй. Гэхдээ энэ ажлыг хийхдээ дагаж дууриасан мезхебийн шартуудыг ч биелүүлэх хэрэгтэй. Шүдээ бүрхүүлж бөглөөс хийлгүүлсэн Ханефи мезхебд хамаарах хүн Малики эсвэл Шафий мезхебүүдийг дууриахын тулд гүсл абдест намазд хүсэн зорихдоо Имам-и Малике ба Имам-и Шафийг дагахдаа санах нь хангалттай. Өөрөөр хэлбэл гүсл абдест авч эхлэхдээ / Малике ба Шафий мезхебийг даган зохицохоор зорин хүслээ би гэх үгийг зүрх сэтгэлдээ болгоох хүний гүсл абдест жинхэнэ болно. Амандаа бүрхүүл бөглөөстэй Ханефи мезхебийн хүн ийн зорин хүсэхэд гүсл өөрөөр хэлбэл бүтэн биеийн абдест нь үнэн мөн болно. Бохирдолтоос чөлөөлөгдөж цэвэршинэ. Малики ба Шафий мезхебийг даган дууриавал абдест ба намаз нь үнэн мөн болно. Шүдний бүрхээс ба бөглөөстэй биш хүмүүст ч имам болж болно.

Шафий мезхебийг дууриагчийн имамын ард Фатиха сүрег унших нь өөрийн болоод бусдаар дамжуулаад севетейнд өөрөөр хэлбэл хоёр абдест бусниах хоёр эрхтэнд гарын алгаараа хүрвэл сүйлж гэрлэх нь харам болох арван найман эмээс өөр эмийн арьсанд арьс нь хүрвэл абдест авч абдестийг зорин хүсч бага бохироос зайлсхийх хэрэгтэй. Күран-и керимийг гартаа барих үед Шафий мезхебийнхээр абдесттэй байх хэрэгтэй. Ханефи мезхебд хамаарах нэг аялагч Шафий мезхебийнхийг даган давтаж үд ба орой болоод шөнийн намазыг урдьчлуулж хойшлуулж хамт цугаар үйлдэхийн тулд Шафий мезхебийнхээр абдесттэй байх хэрэгтэй.

## Эмэгтэйчүүдийн сарын тэмдэгтэй ба төрсний дараах байдал

Арван нэгэн төрлийн гүслийн абдест байдаг. Тав нь фарз юм. Эдгээрээс хоёр нь эмэгтэйн сарын тэмдэг ба төрсний дараах үеэс салангуут гүсл абдест авах хэрэгтэй.

Ибни Абидин **Менхел-юл-вардин** нэрт зохиолдоо Мусылман эрэгтэй бүрийн эмэгтэй хүн бүрийн шашны амьдралын дүрмийн сурах нь фарз болохыг исламын хууль эрхийн мэргэд үг санал нэгтэйгээр заасан. Мусылман эмэгтэй хүн бүр сарын тэмдэг ба төрсний дараах үеийн талаар мэдэх нь фарз юм. Мусылман эрэгтэй хүн бүр гэрлэх цагтаа сарын тэмдэг ба төрсний дараах үеийн мэдлэгийг сурч мэдэх хэрэгтэй. Гэрлэнгүүтээ эхнэртээ ч гэсэн заах хэрэгтэй.

**Сарын тэмдэг** нь найман нас дүүргэж есөн нас хүрсэн эрүүл охин болоод сарын тэмдэг нь сүүлийн минутаас арван таван өдөр өнгөрсөн эмэгтэйд үзэгдэн багадаа гурван өдөр үргэлжлэх цусыг хэлнэ. Төрсний дараах үе гэдэг нь цус гарах гэсэн үг. Эмэгтэй хүнд төрсний дараа үзэгдэх цус юм. Энэ цусын хамгийн бага хугацаа байхгүй. Цус зогсвол тэр даруй гүсл абдест авах хэрэгтэй. Хамгийн урт хугацаа нь дөчин өдөр юм. Дөчин өдөр гүйцэнгүүт цус нь тасалдахгүй ч гэсэн гүсл хийж намазаа эхлэнэ. Дөчин өдрийн дараа ирэх цус өөрөөр хэлбэл шалтаг болно. Эмэгтэйчүүдийн сарын тэмдэгтэй өдрөө тогтоон цээжлэх хэрэгтэй.

**Нифас,** амаржиснын дараах цус.хамгын бага хугацаа гэж тодорхой хугацаа байхгүй.цус тогтонгуут хурдхан гусул авах хэрэгтэй.ахмгын урт хугацаа нь 40 хоног юм.энэ 40 хоног дуусангуут цус тогтоогүй байлаа ч гуслаа аваад намаазаа эхлэх нь зүй.40хоногийн дараа үзэгдэх цус нь истихаза буюу шалтаг цус мэт.эмэгтэйчүүд нифас эхэлсэн өдрөө цээилжх хэрэгтэй.

**Истихаза** /шалтаг цус/ гурван өдөр өөрөөр хэлбэл далан хоёр цагаас таван минүт ч болов бага болох шинээр эхлэгч нарт арван өдрөөс удаан үргэлжлэх хуучных бол сарын тэмдгээс их байж арван өдрийг хэтрэх жирэмсэн тавин таван насыг давсан /аисе/ эмэгтэйчүүд есөөс бага насны охидод үзэгдэх цусыг хэлнэ. Энэ нь цусны өвчний шинж тэмдэг юм. Урт хугацаанд ялгарах нь аюултай бөгөөд эмчид хандах хэрэгтэй.

Истихаза шалтгаантай эмэгтэй байн байн хамраас нь цус гоожих хүн энэ нөхцөлд намаз үйлдэж мацаг барьж болно.

Сарын тэмдэг хийгээд төрсний дараах байдалтай байхдаа эмэгтэй хүн намаз үйлдэж мацаг барьж болохгүй. Тилавет ба шүкир сежде хийж болохгүй. Күран-и керимд гар хүрч болохгүй. Жами ба месжид рүү орж болохгүй. Кабег тойрч мөргөж болохгүй. Ватйд оршиж болохгүй. Цэвэрлэгдвэл мацагаа каза хийж намазаа каза хийж болохгүй. Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем **"сарын тэмдэг эхэлсэн хийгээд дууссаныг эр нөхрөөсөө нуух эмэгтэй хараагдна**" хэмээжээ. Сарын тэмдэг хийгээд төрсний дараах байдал төгсвөл тэр даруй гүсл хийж биеэ угаах фарз гэх нь Аллахын захирамж мөн.

## ТЕЕММҮМ

Тееммүм нь шороогоор цэвэрлэх гэсэн үг. Абдест авах эсвэл гусл үйлдэхийн тулд хэрэгтэй ус байхгүй ус байлаа ч хэрэглэгдэх боломжгүй нөхцөл байдалд цэвэр шороо элс шохой чулуу гэх мэт шороон төрлийн цэвэр зүйлээр Ханефид цаг хугацаа эхлэхээс өмнө ч тееммүмийг үйлдэнэ. Бусад гурван мэзхебийн хувьд цаг хугацаа эхлэхээс өмнө үйлдэх нь шашинд үл тохирно.

Тееммүм абдест ба гүслийн хөнгөвчлөл болно. Манай шашинд шороогоор тееммүм хийх нь усаар цэвэрлэхтэй адил их хэмжээний хир буртгийг шороогоор цэвэрлэж болохыг ил тодоор үзүүлж байна.

Теемүмийг шаардах үндсэн нөхцөл байдал нь доорх байдалтай юм.

1. Абдест ба гүслд хэрэглэх цэвэр ус олдохгүй бол.
2. Хотод үргэлж ус эрж хайх нь фарз үүрэг юм.
3. Ус хэрэглэхэд саад болох өвчин эмгэг ус хэрэгдэхэд хүйтэнд нас нөгчих эсхүл өвдөх аюул байх.
4. Усны дэргэд дайсан эсхүл махчин араатан хортой амьтдын аюулаас айх.
5. Шорон гянданд байж ус хэрэглэж чадахгүй байх.
6. Үхлийн заналд өртөх.
7. Замд зорчих үед хажууд нь уух уснаас илүүчилэх ус байхгүй байх.
8. Худгаас ус гаргах боломж байхгүй байх.

## Тееммүмийн фарз

Тееммүмд гурван фарз байна:

1 Бохирдлоо цэвэрлэх эсвэл абдестгүй байдлаа арилган цэвэрлэхийн тулд зорин хүсэх.

Абдестгүй хүн шавьдаа үзүүүлэх гэж тееммүм хийвэл үүгээр намаз үйлдэж болохгүй..

2 Хоёр гарынхаа алгыг цэвэр шороонд хүргэж нүүрээ бүхэлд нь гараараа илж арчих.

3 Гарын алгаараа цэвэр шороонд хүрч эхлээд баруун дараа нь зүүн гараа илж арчих явдал юм.

Тееммүмийн фарз хоёр гэж хэлэгчид байдаг. Хоёрдох ба гуравдах фарзыг нэг фарз хэмээн хэж байна. Хоёр хэлбэр аль аль нь зөв юм.

## Тееммүмийн сүннет

1. Бесмелегээр эхлэх.
2. Шороонд гараа хүргэх.
3. Гарын алгаа шороонд үрэх.
4. Гарын алганд шороо байгаа бол тэр шороог дуустал хоёр гарыг таван хуруугаар нэгийг нөгөөтэй нь хавсран үрэх .
5. Гарыг шороонд хүргэхдээ хуруугаа дэлгэх.
6. Эхлээд нүүрээ дараа нь баруун гар дараа нь зүүн гараараа илж арчих.
7. Абдест авч буй мэт хурдан хийх.
8. Гарын шуу нүүрэнд месх буюу гараа хүргээгүй газар үлдэхгүй байх.
9. Тееммүмээс өмнө хүссэн газартаа ус эрэх.
10. Гараа шороог цохин хүчтэй оруулах.
11. Гарын шууг дээр өгүүлсэн байдлаар гараараа илж арчих.
12. Хурууны салааг месх хийх үед бөгжөө хөдөлгөх.

## Теемүмд эдгээрийг анхаарах хэрэгтэй

1. Абдестгүй хүн шавьдаа үзүүлэхийн тулд теемүм хийвэл тэрхүү теемүмээр намаз хийгдэхгүй.

2. Теемүмээр намаз үйлдэхийн тулд зөвхөн теемүмийг зорин хүсэх хангалтгүй Намаазыг зорин хүсэх хэрэгтэй.

3. Нэг газрын шорооноос хэд хэдэн хүн теемүм хийж болно. Учир нь тэйэммүм хийгдэх шороо гэх мэт нь хэрэглэсэнд тооцогдохгүй. Теемүмийн дараа гар нүүрээс унах тоосыг хэрэглэгдсэн гэж үзнэ.

4. Шафий ба Ханбелид теемүмийг зөвхөн шороогоор хийнэ Бусад мезхебүүдэд шорооны төрлийн ямар ч цэвэр зүйлээр дээр нь эдгээрийн тоос байхгүй байлаа ч гэсэн теемүм хийнэ Шатаж үнс болсон эсхүл халуунд хайлах зүйлс шорооны зүйлд хамаатахгүй. Ийнхүү мод өвс нимгэн мод төмөр будаа тосон будагтай хана зэс алт шилээр теемүмийг хийхгүй. Элс болно. Сувд шүр болохгүй. Шохой ба гөлтгөнөөр угаасан гантиг цемент шаазан шанага сав шавар болно. Харин шавар байх үед ус чийг талаас илүүгүй бол теемүм хийдэг.

5. Нэг теемүмээр төрөл бүрийн намаз хийх нь шашинд тохирох юм.Жуулчин хоёр километрээс бага зайд ус байхыг шинж тэмдэг эсхүл ухаантай насанд хүрсэн шударга мүслүман мэдээлвэл ихэд мэдэрч бодох үед бүх тал руу хоёр зуун метр явж эсхүл хэн нэгнийг илгээж эрэх фарзтай байна. Сайн мэдрэхгүй бол усыг хайх хэрэггүй

Хэн нэгнээс ус асуулгүйгээр теемүм хийж намазанд зогсвол дараа нь хажууд нь байх шударга хүнээс ус байгаа гэх мэдээг авбал абдест авч намазаа шилжүүлнэ.

6-Хоёр километрээс хол зайд ус байхад теемүмээр намаз хийх нь шашинд тохирох юм

7-Эд юмсынх нь дунд ус байгааг мартсан хүн хот хөдөөд биш бол теемүмээр намаз хийж болно

8-Усаа дууссан гэж бодсон хүн намаазын дараа усаа харвал теемүмээр хийсэн намазаа ахиж үйлднэ. Жуулчин хажууд байгаа хүнээс ус хүсэх нь важиб юм. Ус өгөхгүй бол теемүмээр хийнэ. Найз нь усыг зах арилжааны үнээр зарвал мөнгө их жуулчин худалдаж авах нь хэрэгтэй устай хүн усаа хэт мэхлэн дамлан зарвал теемүмээр мөргөл үйлдэхийг шашин зөвшөөрөх болно. Зах арилжааны үнээр авах мөнгө үгүй бол теемүм хийнэ

9-Цөл газар замд уухын тулд бэлдсэн ус байгаа бол теемүм хийж болно

10-Ус бага бол бохирдсон хүн сарын тэмдэгтэй эмэгтэйгээс

абдестгүй өөд болоочоос өмнө угаах хэрэгтэй. Усны эзэн бусдаасаа түрүүлэн угаана. Өөр өөр эзэнтэй усыг нийлүүлсэн үед эхлээд өөд болоочийг угаана

Бохирдсон /Жүнүб/ хүн тееммүм хийсний дараа абдест нь буснивал бохирдсон болохгүй. Бага ус байвал зөвхөн абдест авна

11-Бохирдсон хүн биеийн гадаргын талаас илүү нь шарх яр цэцэг улаан гэх өвчтэй бол тееммүм хийнэ. Арьсны ихэнх хэсэг бүрэн бүтэн бол шархтай хэсгийг норголгүйгээр угаах боломжтой бол гүсл хийнэ. Шархтай хэсгийг норголгүйгээр угааж болохгүй бол мөн л тееммүм хийнэ.

## Тееммүмийг хэрхэн хийх вэ?

1. Эхлээд бохирдсон ба абдестгүй байдлаас цэвэрлэгдэхийн тулд зорин хүснэ. Тееммүмээр намааз хийхийн тулд зөвхөн тееммүмд зорин хүсэх хангалттай бус. Ибадет болох өөр зүйлийг жишээ нь оршуулгын буюу женазе намаз, сежде-и тылавет хийх эсхүл абдест гүслийн төлөө тееммүм хийхэээр зорин хүсэх хэрэгтэй.

Тееммүмийг зорин хүсэхэд абдест ба гүслыг ялгах шаардлагагүй. Абдестийг зорин хүссэнээр бохирдол ч цэвэршинэ. Бохирдлыг цэвэрлэхээр зорин хүссэн тееммүмээр намаз үйлдэж болно. Абдестийн төлөөнөө хоёрдогч тееммүм шаардлагагүй.

2. Хоёр гараа тохойоос дээш шавсан байдлаар хоёр гарын алгыг шороо чулуу шороо болон шохойгоор шавсан хананд хүргэж багадаа гурван хуруу хүрэх байдлаар хоёр алгааараа нүүрээ месх хийх өөрөөр хэлбэл илэх. Гар нүүрэнд зүүний үзүүрийн чинээ газар хүрэхгүй бол тееммүм хийсэнд тооцогдохгүй.

Нүүрээ бүрэн месх хийхийн тулд гарын алга дэлгээстэй дөрвөн хуруу нэг нь нөгөөдөө нийлсэн хоёр гарын хоёр дунд хурууны үзүүр нь нэг нь нөгөөдөө хүрсэн байж гарын алгыг үсэнд хүргэн эрүү рүү удаан доошлуулна. Хуруунууд хөндлөн байдлаар магнай нүдний зовхи хамрын хоёр хажуу уруулын дээр эрүү нүүрний хэсгийг сайтар илэх хэрэгтэй. Энэ үед гарын алгаар хацрыг илнэ.

3. Хоёр алгаа дахин шороонд хүргэж нэг нь нөгөөтэй нь хавсраад тоосыг шороонд гөвсний дараа эхлээд зүүн гарын дөрвөн хурууны дотор талаар баруун гарын доод хэсгийг хурууны үзүүрээс тохой тийш илж гарын дотоод хэсгийг зүүн алгаар тохойгоос алга хүртэл

илэх дараа нь зүүн эрхий хурууны дотор талаар баруун эрхий хурууны гадна талыг илнэ. Бөгжөө тайлах хэрэгтэй. Дараа нь дахин ийнхүү баруун гараар зүүн гарыг илнэ. Гарын алгыг шороонд хүргэх ёстой. Шороо тоос гарт үлдэх шаардлагагүй.Абдест ба гүслийн тееммүм ижил юм.

## Тееммүмийг бусниах зүйлс

Тееммүмийг шаардах шалтаг нөхцөл байдал алга болох хийгээд ус олдож абдест гүслийг бусниах үед тееммүмыг ч бусниана.

## Абдест, гүсүл, тееммүмийн ачач тус

Ибадетийн зорилгоор хийх хоёр цэвэрлэгээ бие махбод эрүүл байхад хэрэгтэй их олон ашигтай зүйлс бий. Бие махбод хийгээд сэтгэл зүй эрүүл ахуйн талаас ч олон ач тус байдаг. Судалж тогтоосон тоолж барамгүй олон ашиг тусаас заримыг нь доор жагсаан үзүүлж болно.

1. Өдөр тутмын амьдралд бидний гар хүрээгүй газар, бидэнд халдаагүй микроб гэж байдаггүй билээ. Ийнхүү абдест авахдаа гар нүүр хөлөө угаах нь арьс өнгөний өвчин үрэвслээс хамгийн сайнаар хамгаалха арга юм. Зарим нэгэн микроб, шимэгч хорхой, бактер биенд арьсаар дамжин ордог.

2. Амьсгалын тогтолцооны шүүлтүүр болдог хамрыг угааснаар тоос болоод микробын бөөгнөрөл хүний биед нэвтэрэхээс сэргийлнэ.

3. Нүүр угаах арьсыг хүчжүүлэн бэхжүүлэх ба тархи толгойн өвчин ядаргааг хөнгөлж өгнө. Судас мэдрэлийг хөдөлгөөнд оруулна. Үргэлжид абдест авагчид хөгширч өтөллөө ч гэлээ нүүр царайных нь сайхан толио арилдагггүй нь ийм шалтгаантай юм.

4. Бохирдлын шалтгаан болох нөхцөл байдалд их чармайлт хүч зарцуулах ба зүрх цусны эргэлтийн хурд ихэсч амьсгаа нэмэгддэг. Бие махбод хэт ажилласнаас болж ядарч залхах зохирол сулрах нь мэдэгдэх ба ерөнхийдөө сэтгэхүйн үйл ажиллагаа нэлээдгүй удаашрана. Гүсл хийснээр бие махбод урьдын энерги хүчээ олж авна. Бие махбодыг тодорхой зай завсартайгаар үргэлж угаах нь хамгаалах эмчилгээний талаас маш чухал юм.

5. Бидний бие махбодын ердийн нөхцөлд зогсонги цахилгааны тэнцвэр байдаг. Бие махбодын эрүүл мэнд энэхүү цахилгааны тэнцвэртэй шууд холбоотой юм. Энэхүү тэнцвэр сэтгэлзүйн төвөгтэй байдал цаг агаарын нөхцөл хувцас хунар амьдрах болоод ажлын газар энэ хооронд гуслыг шаардах нөхцөл байдлаар буснина. Энэхүү цахилгааны ачаа тээш уурлах үед хэвийнхээс дөрөв дахин гусл шаардагдах нөхцөл байдалд арван хоёр дахин ихэсдэг. Өдгөө цагт "Хэт ягаан" туяагаар гаднах арьсны тусгай зургийг авсан ба энэхүү гэрэл зурагт бэлгийн хаьцаанд орсны дараа биеийн бүх гадаргуу хэт тогтонги цахилгаан давхарганд бүрхэгддэгийг тогтоогдсон билээ. Энэхүү давхарга арьсны хүчилтөрөгчийн солилцоонд саад болохын сацуу арьсны өнгө гундаж амархан хорчийж үрчийх шалтгаан болно. Энэ байдлаас чөлөөлөгдөхийн тулд бие махбодын зүүний үзүүрийн хэмжээний газар үлдэхгүй байх байдлаар бүхэлд нь угаах хэрэгтэй. Ийнхүү усны бөөмс дусал нь сөрөг цахилгааны хүчдлийг зайлуулж биеийг хөрсжүүлж дахин хэвийн байдалд нь буцаан оруулна. Ийнхүү гусл нь анагаах ухааны талаас үзэхэд ч заавал хийх хэрэгтэй цэвэрлэгээ юм.

6. Абдест ба гусл абдест цусны эргэлтийн тогтолцоонд ч эерэг нөлөөг үзүүлнэ. Судасны хатуурал нарийслаас сэргийлнэ. Абдестд тохирох нөхөн сэргээл гэж байдаг. Лимфийн тогтолцоо хамгийн чухал төвийн нэг болох хамрын ар хэсэг бүйлсэн булчирхайнуудыг угааж сэргээнэ. Түүнчлэн хүзүү ба хажууг угаах нь лимфийн тогтолцоонд нөлөө үзүүлнэ. Абдест ба гүслээр хялбарших лимфийн эргэлтийн нөлөөгөөр лимфозит гэгдэх идэвхтэй эсүүд бие махбодыг хор хөнөөлтэй элементүүдээс хамгаалах ба биеийн эсрэгүүцлийг нэмнэ.

7. Ус байхгүй үед шороогоор хийгдэх тееммүм ч их хэмжээгээр бие махбод дахь тогтсон сөрөг энергийг үгүй хийнэ.

## 2. БОХИР БУРТАГИЙГ ЦЭВЭРЛЭХ

Бие махбод хувцас хунар ба намаз хийх газар бохир буртаг, хир буртаг байхгүй байх ёстой. Толгойн алчуур титэм, дан гутал ба модон углааш ч хувцаст багтана. Хүзүүг ороосон орооолтын гажсан хэсэг намаз хийгчтэй хамт байх тул хувцас гэж тооцогдох ба хэрвээ цэвэр бус бол намаз зөвшөөрөгдөхгүй. Дэвсгэрийн хөл

хүргэн толгой тавьдаг газар цэвэр бусад газар нь бохир байвал намаз зөвшөөрөгдөнө. Яагаад гэвэл дэвсгэр нь ороолт шиг бие махбодтой хамт байдаггүй. Гэхдээ таглаатай шилэн дотор шээс тээгчийн намаз шашинд тохирохгүй.

Яагаад гэвэл шил нь шээс ялгарах газар биш юм. Үүнээс халаасандаа таглаатай үнэртэн спирт үнэртэнтэй шил битүү хайрцаганд цустай алчуур бохирдсон алчуур байхад намаз хийх шашинд тохирохгүй болно. Хоёр хөл хүрэх сежде хийдэг газар цэвэр болох хэрэгтэй. Бохир зүйлийг бүтээсэн даавуу шил нейлон дээр намаз хийхийг хүлээн зөвшөөрдөг. Сеждед хүний банзал хуурай бохирд хүрэхэд хор хөнөөл үгүй.

Арьс хувцас намаз хийгдэх газар **дирхем** хэмжээний эсвэл энэ хэмжээнээс их хүнд бохир буртаг байхгүй бол намаз хүлээн зөвшөөрөгдөх ба дирхем /4,8 грамм/ хэмжээ байвал тахримэн мекрүх фарз болно. Угаах нь важиб болно. Дирхемээс их бол угаах фарз юм. Бага нь сүннет юм. Дарсны дуслыг ч угаах фарз. Имамэйнэ /имам-и Эбү Юсүф ба имам-и Мүхаммед/ гийнхээр мөн бусад гурван мезхебд хүнд бохирыг бүгдийг нь юм уу өчүүхэн хэсгийг ч болов угаах нь фарз. Бохирын хэмжээ халдсан цагийнх бус намазд зогсох үеийн хэмжээ юм.

Дирхем кала хэмжээ хатуу бохир зүйлст нэг **мискал** өөрөөр хэлбэл дөрвөн грамм наян дециграмм хүнд жин юм. Шингэн бохир гарын алга дэлгээстэй байх үеийн усны түвшний өргөнтэй адил талбай байна. Нэг мискалаас бага байх хатуу бохир хувцас нь алганы дотроос илүү өргөн талбайд тархвал намаз саад болдоггүй.

## Бохир хоёр төрөл байдаг

**1 Хүнд бохир буртаг** Хүнээс ялгарах абдест эсхүл гүслын шалтгаан болсон бүхий л зүйлс мах нь үл идэх амьтан /сарьсан багваахайнаас бусад/ ба тэдгээрийн зулзаганы өвчигдсөн арь, мах, ялгадас, шээс, хүн ба амьтны бүхий л амьтны цус ,дарс, сэг ,гахайн мах гэрийн шувуу болон амьтны ялгадас ба ачлагын амьтны хонь ямааны бохир буртаг муухай өөрөөр хэлбэл хүнд бохир юм

**2. Хөнгөн бохир буртаг** Эрхтэн ба хувцасны нэг хэсэг хөнгөн бохирдвол нэг хэсэг ба эрхтнийн дөрөвний нэг хүртэлх бохир намазд хөнөөлгүй. Махыг нь идэж болох  дөрвөн хөлтэй амьтны

шээс махыг нь үл идэх шувууны ялгадас хөнгөн бохир юм. Тагтаа, болжмор гэх мэт махыг нь идэх шувууны ялгадас нь цэвэр юм Дарсыг нэрснээр гаргаж авсан архи спирт нь хүнд бохир болох ба уух нь дарс мэт **харам** юм. Намаз үйлдэхдээ цус спирт согтоох хувцас хунар арьснаас угааж арилгах хэрэгтэй.

Бохир зүйл нь цэвэр ус болгоноор абдест ба гусл авсан усаар цуу сарнайн ус мэт шингэнээр цэвэрлэнэ. Абдест гүслд хэрэглэгдэх усыг ашиглагдсан ус гэнэ. Энэхүү ус цэвэр юм. Гэхдээ абдестийг буснисан байдлыг цэвэрлэгч бус. Үүгээр бохирийг цэвэрлэнэ. Гэхдээ абдест авч гусл хийхгүй.

## Истинжа буюу цэвэрлэгээ

Хүний урл хойноос гарсан өтгөн шингэн  хийгээд эл хэсгийг цэвэрлэхийг **истинжа** гэнэ. Өөрөөөр хэлбэл угаалгын өрөөнд абдест буснисны дараа эрэгтэй ба эмэгтэй чулуу ба усаар урд ба хойдохыг нь цэвэрлээд өтгөн шингэн үлдээхгүй байх нь сүннет юм. Гэхдээ бусдын дэргэд ичимхий газруудыг нээлгүйгээр усаар истинжа хийхгүй бол өтгөн ялгадас их болохгүй ч гэлээ ус ба истинжагаас татгалзана. Ичимхий газрыг задгайлж болохгүй. Намазыг ийнхүү хийнэ. Нээвэл нүгэлтэн болно. Харам үйлдсэн болно. Аглаг зэлүүд газар олбол усаар цэвэрлэгээ хийх ба намазыг дамжуулна. **Яагаад гэвэл нэг тушаалыг хийх нэг харамыг үйлдэх шалтгаан болж буй бол харамыг хийхгүйн тулд тэр тушаалыг хойшлуулна эсвэл орхино.**

Яс хоол хүнс бордоо туйпуу сагс шилний хэсэг нүүрс амьтны хоол бусдын эд хөрөнгөөөр үнэтэй өөрөөр хэлбэл мөнгө болох зүйлс жишээ нь торго, жамигээс хаягдсан зүйлсээр земзем /Кабе дэхь ариун сүү/ ус, навч, цаасаар цэвэрлэх нь тахримэн мекрүх юм. Хоосон цаасыг ч хүндлэх хэрэгтэй. Үнэ хүндтэй бус нэр алдар, шашинд тустай бус бичээстэй цаас ба сониноор цэвэрлэвээс шашинд тохирох юм. Гэхдээ Исламын үг үсгээр бичигдсэн ямар ч цаасаар цэвэрлэгээ хийхгүй. Биеийн урд хойд талаараа кыблэ рүү хандаад зогсоогоор шалтагггүй нүцгэнээр абдест бусниах нь мекрүх юм. Шээс хуримтлагдах газар гусл хийхийг шашинд зөвшөөрөхгүй. Гэхдээ шээс урсан өнгөрөөд хуримтлагдахгүй бол шашинд тохирох болно. Цэвэрлэгээнд хэрэглэгдэх ус бохир болно. Хувцас руу үсрэхгүй байх ёстой. Үүний

тулд цэвэрлэгээг хийхэд ичимхий газруудыг нээх аглаг зэлүүд газарт хийх хэрэгтэй юм. Усны цоргоны дэргэд гараа дотоожийнхоо дотор хийж шээсний газраа алган дахь усаараа түрхэж угаах нь цэвэрлэгээ болохгүй. Шээсний дусал холилдож алганы ус бохир зүйл болох ба дуссан хувцас бохирдоно. Энэ ус дуссан газрын нийлбэр алганы доторхоос илүү болбол намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй.

## Истибра

Эрэгтэйчүүд алхаж, ханиаж эсвэл зүүн талд хэвтэж истибра хийх нь өөрөөр хэлбэл шээсний замд дусал үлдээх нь важиб юм. Шээсний дусал үлдээгүй гэж бодолгүйгээр абдест авч хэрэггүй. Нэг дусал нэвчвэл абдест зогсож хувцас хиртэнэ. Дотуур хувцсанд гарын алганыхаас бага нэвчвэл абдест авч хийсэн намаз мекрүх болно. Их нэвчвэл намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Шээсээ зогсоож чадахгүй истибрагаар зовж энэлж буй хүмүүс арвайн хэмжээтэй ургамал хөвөн оосрыг шээсний сүвэндээ хийх хэрэгтэй. Нэвчих шээсийг хөвөн өөртөө шингээнэ. Гэхдээ хөвөнгийн үзүүр гадна талдаа үлдэхгүй байх ёстой.

## 3. СЕТР-И АВРЕТ Ичимхий газрыг нуух

### Аврет Махалли ба эмэгтэйчүүдийн нөмрөх хучих ёсон

Хэн нэгний нээж бусдад үзүүлэх, бусадын  харах нь харам болох газрыг **Аврет махалли** гэнэ. Эрэгтэйчүүдийн аврэт махалли хүйснээс өвдөгийн доод тал хүртэл юм. Өвдөг нь аврет юм. Эдгээрийг нээлттэй байхад нь хийгдэн намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Намаз үйлдэхэд биеийн бусад хэсгийг /гар толгойг/ хучих оймс өмсөх эрэгтэйчүүдэд сүннет юм. Эдгээрийг нээлттэй хийх нь мекрүх .

Эмэгтэйчүүдийн гарын алга ,нүүрээс бусад бүх газрыг гарын гадна тал үс хөл нь дөрвөн мезхэвт аврет юм. Үүний тулд эмэгтэйчүүдийг **Аврет** гэнэ. Эдгээрийг хучих нь фарз юм. Аврет эрхтнүүдийн аль нэгнээс дөрөвний нэг нь нэг рүкн нээлттэй үлдвэл намаз буснин сарнина. Бага хэсэг нээгдвэл намаз үл буснина. Намаз нь мекрүх болно. Нимгэн, биеийн эрхтний хэлбэр өнгө харагдах

даавуу болохгүй гэсэн үг.

Эмэгтэйчүүд намазаас бусад цагт ганцаараа байхдаа өвдөг ба хүйсний хооронд хэсгээ хучих нь фарз бөгөөд нуруу гэдсээ хучих нь важиб бусад газрыг хучих нь зүй ёс юм.

Ресулуллах саллаллахү алейхи ве селлем айлдаруун: **(Харь эмийг тачаадан харагчийн нүдийг галаар дүүргэн тамд аваачна. Харь эмтэй гар баригчийн гарыг нь хүзүүтэй нь холбож тамд шидэгдэнэ. Харь эмтэй хэрэгггүйгээр тачаадан яригч хэлсэн үг бүрийн төлөөнөө мянган жил тамд үлдэнэ)**

Өөр нэг хадис-и шерифт (**Хөрш эм болоод найз нөхрийнхөө эм рүү тачаан шунаж харах харь эмийг харахаас арав дахин илүү нүгэл . Нөхөртэй эм рүү харах нь ганц бие охид руу харахаас мянга дахин олон нүгэл. Буруу хурьцахуйн нүгэл иим билээ)** хэмээжээ.

Ресулуллах саллалахү алейхи ве селлем айлдахдаа: **Аяа Али Гуя хасаа бүү нээгтүн. Үхсэн амьд хэний ч гуя хас руу бүү харагтун!**

Бас нэгэн хадис-и шерифт (**Ичимхиий газраа бүү нээгтүн Яагаад гэвэл хажуунаас тань хэзээ ч үл салах сахиусан тэнгэрүүд байдаг. Тэднээс ичигтүн Тэднийг хүндлэгтүн Эдгээр нь Хафаза сахиусан тэнгэрүүд юм)** хэмээжээ.

Мөн хадис-ир шерифүүдэд айлдахдаа: **Ичимхий газраа хучигтун. Эхнэр болоод татвар эмээсээ бусдад бүү үзүүл. Гагцаар байхдаа ч гэсэн Аллахаас ичигтүн.Өөрийгөө эмэгтэйчүүдтэй адилтгах эрэгтэйчүүдийг, эрэгтэйчүүдтэй адилтгах эмэгтэйчүүдийг Аллах хараан зүхэг!**

Нэг охины гоо үзэсгэлэнг харсан хүн нүдээ түүнээс тэр даруй салгавал Аллах нэгэн шинэ ибадетийн буян хишгийг хийх бөгөөд энэхүү ибадетийн амтыг тэр дороо мэдэрнэ.

Ичимхий газраа задгайлж бусдын ичимхий газрыг харагчид Аллах зүхэн хурааг/

Өөрийгөө нэг овог лугаа адилтгагч тэдний нэг болно. Үүнээс үзвэл ёс сургахуун үйл ажил хувцас хунараа бусадтай ижилсгэгч тэднийх болно. Мода ба кафирүүдийн заншилд зохицогчид харамыг уран сайхны урлаг хэмээн нэрлэгчид харамыг үйлдэгчдийг жүжигчин дэвшилт хэмээгч нар энэхүү хадис-и шерифээс сургамж авч аюуж сэрэмжлэх хэрэгтэй.

Эр эрийн эм эмийн ичимхий газрыг харах нь харам юм. Үүнээс үзвэл, эрчүүд эмэгтэйчүүд рүү эмэгтэйчүүд эрэгтэйчүүдийн ичимхий газар луу харах нь харам . Эрэгтэйн эрэгтэй ба эмэгтэйн аль алины хувьд ичимхий газар нь өвдөг ба хүйсний хоорондох хэсэг юм. Эмэгтэй хүний хувьд ичимхий газар ч ийм юм . Эмэгтэй хүний харь эрэгтэйн хувьд ичимхий газар нь гар биеэс гадна бүх бие нь юм. Харь эмийн ичимхий газар луу тачаан шунахгүйгээр ч гэлээ харах нь харам юм. Хөнжилдөө нүцгэн хэвтэх өвчтөн толгой нь хөнжил дотор байхдаа далд намаз үйлдвэл нүцгэн үйлдэж болно. Толгойгоо хөнжлөөс гаргаж үйлдвэл хөнжлөөр бүтээж үйлдсэнд тооцогдох ба шашинд зөвшөөрөгджээ.

Нэг эр сүй тавьж өөрийн болгох нь үүрд харам болох арван найман махрем гэгдэх эмэгтэйн толгой,нүүр, зүүлт ,гар, өвдөгнөөс доош шилбийг тачаадахгүй гэж итгэж буй бол харж болно. Уг эр хөх, суга, ташаа, өвдөг, нурууг нь харж болохгүй.

Нэгэн эмийн хувьд авга ах, авга эгч нагц эгч ба нагац ахын хүүхэд ч харь эр мэт. Хүргэн ба хүр дүү хүр ах ч харь эр болно. Эд нартай ярих тоглоом хошигнох, нэгэн газар цуг байх нь харам юм. Нэгэн эр махрем болох арван найман эмтэй үхэх хүртлээ гэрлэж үл болно. Эд нартай ярьж болно. Хамтаар нь аль нэг газар байж болно. Эмэгтэй ч гэсэн арван найман эрэгтэйтэй гэрлэж үл болно. Энэхүү арван найман эр ба эм нь ийм юм:

## Ураг удмын ах дүүс бологчид:

| ЭРЭГТЭЙЧҮҮД | | ЭМЭГТЭЙЧҮҮД | |
|---|---|---|---|
| 1. | Эцэг | 1. | Ээж |
| 2. | Эцэг ба эхийн эцэг | 2. | Ээжийн ба аавын ээжүүд |
| 3. | Хөвгүүн хийгээд хөвгүүн ба охины хөвгүүд | 3. | Охин ба хүүгийн охины охид |
| 4. | Эрэгтэй дүү | 4. | Охин дүү |
| 5. | Эрэгтэй дүүгийн хөвгүүд | 5. | Охин дүүгийн охид |
| 6. | Эмэгтэй дүүгийн хөвгүүд | 6. | Эрэгтэй дүүгийн охид |
| 7. | Авга ах ба нагац ах | 7. | Авга эгч ба нагац эгч |

## Сүүний ах дүүс бологчид:

| ЭРЭГТЭЙЧҮҮД | | ЭМЭГТЭЙЧҮҮД | |
|---|---|---|---|
| 8. | Сүүн эцэг | 8. | Сүүн ээж |
| 9. | Сүүн эцэг ба эхийн эцэг нар | 9. | Сүүн ээж аавын ээжүүд |
| 10. | Сүүн хөвгүүн,сүүнхөвгүүн ба охины хүүхүүд | 10. | Сүүн охин сүүн хүү |
| 11. | Сүүн эрэгтэй дүү | 11. | Сүүн эмэгтэй дүү |
| 12. | Сүүн эмэгтэй дүүгийн хөвгүүд | 12. | Сүүн эмэгтэй дүүгийн охид |
| 13. | Сүүн эрэгтэй дүүгийн хөвүүд | 13. | Сүүн эрэгтэй дүүгийн охид |
| 14. | Сүүн авга ах нагац ах | 14. | Сүүн авга эгч нагац эгч |

## Сыхрийет /гэрлэлтээр/ ах дүүс бологчид:

| ЭРЭГТЭЙЧҮҮД | | ЭМЭГТЭЙЧҮҮД | |
|---|---|---|---|
| 15 | Хадам эцэг | 15 | Хадам ээж |
| 16 | Дагавар хүү | 16 | Дагавар охин |
| 17 | Хойд эцэг | 17 | Хойд эх |
| 18 | Хүргэн | 18 | Бэр |

## 4. ИСТИКБАЛ-И КЫБЛЕ
## /Кыбле рүү хандах/

Намазыг Кыбле тийш хандаж үйлдэх гэсэн үг. Мекке-и Мүкеерреме хотод байх Кабегийн байшныг чиглэлийг **Кыбле** гэнэ. Анх эхлээд **Куддус** байв. Хижретээс арван долоон сарын дараа Шабан сарын дундуур Мягмар гарагт Кабе рүү хандах тухайд зарлигласан билээ.

Кыбле нь Кабегийн байшин бус талбай нь юм. Өөрөөр хэлбэл газраас Тэнгэрийн хүч орших газар /Арш/ хүртэл тэр хоосон зай нь кыбле юм. Үүний улмаас тэнгис далай ба худгийн ёроолд өндөр уулд нисэх онгоцонд энэ чиг тийш намаз үйлдэнэ. Нүдний мэдрэлийн солбилцох чиглэлийн хоорондох орон зай Кабед тохирвол намаз үнэн мөн болно. Гэхдээ:

1. Өвчний шалтгаан.

2. Эд хөрөнгө хулгайлагдах аюул.

3. Махчин амьтны заналхийлэл.

4. Дайсантай таарах аюул осол.

5. Унаа малаасаа буугаад бусдын тусламжгүйгээр мордож үл чадах бол хоёр намазыг /үд болоод оройг , үдэш болоод шөнийг малики ба шафии мезхебийг даган дууриаж/ хамтатгаж йлдэж чадахгүй бол, намазаа чадал нь хүрэх газар луу хандаж үйлдэнэ. Усан онгоц галт тэрэг нисэх онгоцонд кыбле рүү хандах нь зайлшгүй болзол юм.

## 5. НАМАЗЫН ЦАГ ХУГАЦАА

Ресүл-и экрем Саллаллахү алейхи ве селлем нэг хадис-и шерифт айлдахдаа: **“Жэбрайл алехисселам Кабе хаалганы хажууд хоёр өдөр надад имам болов. Бид хоёр үүр цайхад өглөөний намазыг нар уул толгодоос холдоход үдийн намазыг бүх юмны сүүдэр өөрийн хэмжээтэй болоход оройн намазыг нар жаргахад нарны дээд хэсэг үзэгдэхгүй болоход үдшийн намазыг гэгээ бүрий болоход шөнийн намазыг үйлдэв. Хоёр дахь өдөр өглөөний намазыг агаар тэнгэр гэрэлтэхүйд үдийнхийг бүх зүйлийн сүүдэр өөрийн хэмжээний хоёр дахин их болохуйд оройг үүний дараа шууд залган оройнхийг нь мацаг бусних үед шөнийнхийг шөнийн гуравны нэг хугацаа өнгөрөхөд үйлдэв. Дараа нь Аяа Мүхамммед Чиний ба өнгөрсөн үеийн Пейгамберүүдийн намаз цаг энэ билээ. Сүсэглэн дагагчид чинь таван удаагийн намазыг тус бүрд нь энэхүү хоёр цаг хугацааны хооронд үйлдэг гэж хэлсэн”** гэв. Өдөр болгон үйлдэхээр зарлигдсан намазын тоо хэмжээ нь тав болох нь үүнээс ойлгомжтой байна.

**Өглөөний Намазын цаг**: Үүр цайснаас өөрөөр хэлбэл дорно зүгт тэнгэр цайрч эхлэхээс нар мандтал бөлгөө.

**Үдийн намазын цаг**: Сүүдэр богиносч уртсан эхлэх цагаас эхлэн сүүдэр нэг буюу хоёр дахин уртсах хүртэл үргэлжлэнэ. Эхнийх нь хоёр имамд өөрөөр хэлбэл Имам –и Ебү Юсүф ба Имам-и Мүхаммедийнхээр хоёрдох нь Имма-и азам Эбү Ханифе “рахметүллахи алейхим”ийнхээр юм

**Оройн намазын цаг** : Үдийн цаг дуусангуут эхэлнэ. Энэ нь:

1. Имам-и Эбү Юсүф Имам-и Мүхаммедийнхээр бол сүүдэр, өөрийг нь үүсгэх биеийн хиртэй уртсахад эхлээд нар шингэх хүртэл

үргэлжилнэ.

2. Имам-и азам Эбү Ханифегийнхээр сүүдэр өөрийг нь үүсгэсэн биетээс хоёр дахин их болж эхлэхээс нар шингэтэл хүртэл үргэлжилнэ.

Гэхдээ нар шарласан хойно өөрөөр хэлбэл тэнгэрийн заадас шугамд жадны хэмжээгээр ойртвол намаз бүрийг үйлдэх нь харам юм. Өөрөөр хэлбэл оройн намазыг энэ хэрээр хойшлуулах нь харам юм. Гэхдээ оройн намазаа үйлдээгүй бол нар жаргах хүртэл үйлдэх хэрэгтэй.

**Үдшийн намазын цаг**: Нар шингэсний дараа эхлээд үдшийн гэгээ харлатал өөрөөр хэлбэл улайрал дуустал үргэлжилнэ.

**Шөнийн намазын цаг:** Үдшийн намазын хугацаа өнгөрснөөс эхлээд үүр цайрах хүртэл үргэлжилнэ. Имам-и азам Эбюү Ханифе рахметуллахи алейхийнхээр бол шөнийн намазын цаг нь тэнгэрийн цагаан алга болохтой цуг эхлэнэ. Тэгээд ч оройн намазын цагт иймэрхүүгээр өнгөрсөн билээ. Өөрөөр хэлбэл хоёр имамын үзэхээр шөнийн намазын цаг болсны дараа хамгийн багадаа хагас цаг дахин хүлээж шөнийн намазыг үйлдвэл бүхий л имамын дагуу үйлдсэн болно. шөнийн намазыг шалтаггүйгээр шашны хууль ёсын дагуу шөнийн дундаас хойш орхих нь мекрүх юм.

Намазыг цагаас нь өмнө хойно үйлдэх нь харам юм. **Түркийе сонины** бэлтгэсэн ханын хуанлид намаз ба имсак буюу мацаг эхлэх цаг зөв заасан байна.

Намазыг үйлдэх нь тахримен мекрүх өөрөөр хэлбэл харам болох цаг хугацаа гурав байдаг. Энэхүү гурван цагт эхэлсэн фарз жинхэнэ болохгүй. Нар мандах, жаргах, өдрийн дунд байх гэсэн гурван цагт урьдаас бэлтгэсэн оршуулгын намаз сежде-и тылавет сежде-и сехв ч зөвшөөрөгдөөгүй. Нар жаргахад зөвхөн тэр өдрийн оройн намазыг үйлдэнэ.

Зөвхөн нафиле үйлдэх нь мекрүх болох хоёр цаг байдаг. Өглөөний намазын фарзыг үйлдсэний дараа үдшийн намазын фарзаас өмнө нафиле үйлдэх нь мекрүх юм.

## Тайлбар Туйлд намаз ба мацаг:

Улс орон бүрийн намазын цаг тэр улс нутгийн экватороос хол байх ба улирлаас хамаарч өөрчлөгдөнө.67 градусаар өнгөрөх хойд туйлын дэлхийн бөмбөрцгийн хойд хагаст байрших хүйтэн

газруудад нарны хэлбэгий их болох үед гэгээ алга болоогүй байхад үүр цайж эхэлнэ. Үүний тулд Балтийн тэнгисийн хойд үзүүрт зун шөнө бололгүйгээр шөнийн  ба өглөөний намазын цаг эхэлдэггүй.

Ханефи мезхебт цаг нь намазын зайлшгүй болзолт биш шалтгаан юм. Шалтгаан байхгүй бол намаз фарз болохгүй. Тиймээс ийм нутаг оронд агч мусылман нарт энэхүү хоёр намаз фарз биш. Бөмбөрцгийн өмнөд хагаст бүх газар тэнгис далай байх тул ийм улс орон үгүй юм.

Шабаны гуч дахь шөнө нэг хотод хавирган сар үзэгдэхэд бүх дэлхийд мацаг барьж эхлэх хэрэгтэй. Өдөр үзэгдэх хавирган сар ирэх шөнийн хавирган сар юм. /Туйл болоод Сар луу явах мусылманы аялал биш бол энэ сард өдөр нь мацаг барих хэрэгтэй. Хорин дөрвөн цагаас илүү урт өдөр хоногт мацагт цагаар эхлэж цагаар буснина. Өдөр нь ийм урт биш хотын мусылман нарын цагтай зохицоно. Хэрвээ мацаг барихгүй бол өдөр нь урт бус хотод ирэнгүүт каза хийнэ.

## АЗАН БА ИКАМЕТ

Азан хүн бүхэнд зарлан мэдэгдэх гэсэн үг. Таван удаагийн намаз ба каза намаз болоод Жүма намазд  илтгэгчийн өмнө эрэгтэйчүүд азан унших нь сүннет-и мүеккеде юм. Эмэгтэйчүүдийн азан ба икамет унших нь мекрүх юм. Азаныг бусдад намазын цагийг мэдэгдэхийн тулд өндөр дээр газраас уншина. Азаныг уншихад хоёр гараа өргөж нэг нэг хуруугаа хоёр чихнй хонхорхойд байршуулах нь мустехаб юм.

Икамет унших нь эзанаас илүү сайн юм Азан ба икамет кыбл рүү хандаж уншина Уншихдаа ярихгүй бас хүний мэндэнд хариулахгүй.

### Азан ба икамет ямар нөхцөлд унших вэ?

1. Тал газар ногооны цэцэрлэг ганцаар болон хүй бөлөгтэй каза хийхэд эрэгтэйчүүдийн азан ба икаметийг чанга дуугаар унших нь сүннет юм. Азаныг сонссон хүмүүс,жинничүүд чулуу хүртэл шүүгдэх өдөр гэрч болно. Хэд хэдэн каза намазыг нэг дор хийгчид эхлээд азан ба икамет уншина.Дараагийн казаг үйлдэхэд бүгдэд

нь зөвхөн икамет уншина. Дараахь казад азан уншихгүй ч байж болно.

2. Гэртээ гагцаар эсхүл хүй бүлэүтэй вакт намазыг үйлдэн азан ба икамет үл уншина. Яагаад гэвэл, жамид унших эзан ба икамет гэрт ч уншсанд тооцогдоно. Гэхдээ унших нь зүй явдал юм. Хороо хорины жамид хүй бүлгийг тодорхой хүмүүс байх жамид вакт намазыг хүй бүлгээрээ үйлдсэний дараа гагцаар үлдсэн хүн азан ба икамет уншихгүй. Замд байх эсвэл имам ба мүеззинийг байхгүй байх мөн хүй бүлэг нь тодорхой хүмүүс байхгүй байх жамид янз бүрийн цагт ирэгчид нэг вакт намазын тулд төрөл бүрийн хүй бүлэг хийнэ. Хүй бүлэг бүрт эзан ба икамет уншина. Ийм жамид гагцаар үйлдэгч азан ба икаметийг өөрөө сонсох хэмжээнд дуутайгаар уншина.

3.Зочид өөр хоорондоо хүй бүлгээр ч, гагцаар үйлдэхдээ ч гэсэн азан ба икамет уншина. Гагцаар үйлдэгчийн хажууд найз нөхөд нь байвал азаныг орхиж болно. Аян замд гарах хүн нэг гэрт гагцаар үйлдэхдээ ч азан ба икамет уншина. Яагаад гэвэл жамид унших намазыг түүний намазд хамаарахгүй. Аян замд гарагч зарим хүн гэртээ азан уншвал дараа нь намаз үйлдэгчид уншихгүй.

Ухаантай хүүхэд мөн сохор хүн бутач хүүхэд хийгээд азан мэдэх авч үсэг үл мэдэх харанхуй хөдөөний хүн унших нь сэжиглэлтгүйгээр шашин номд тохирно. Жүнүб хүн азан икамет унших нь абдестгүй азан унших эмэгтэй нүгэлтний согтуу хүний азан унших суугаад азан унших нь хатуу мекрүх юм. Эдгээрийн азаныг дахин уншина. Азан үнэн зөв болохын тулд мүеззин хүн мусылман оюун ухан бүрэн байх хэрэгтэй. Өсгөгчөөр унших үнэн зөв болохгүй.

Худлаа итгэн сүслэгчийн азан үнэн зөв болохгүй байдаг нь ибадетд түүний үг хүлээн зөвшөөрөгдөөгүйгээс болж байгаа юм. Хоёр нүүртэн ба өсгөгчийн эзанаар цаг хугацаа ирсэн гэж итгэхгүй. Үүний эзан эсвэл өгсөн тэмдэгтээр мацаг нь бусnихгүй.

Азаныг өргөмжилж хүндлэл үзүүлэгчид түүнийг үсэг үгийг нь өөрчилж бусниалгүй аялан дуулалгүй минарет цамхагт гарч сүннетд тохируулан уншигч нар дээд зэрэг зиндаанд хүрэх болно.

Гэхдээ азаныг сүннетд тааруулж уншихгүй бол жишээ нь зарим үгийг өөрчилж орчуулж зарим газар дуулан аялж унших юм уу азаны дуу өсгөгч гэх хэрэгслээр түгэж байгаа бол /Яагаад гэвэл

өсгөгчөөс гарах дуу, иман юм уу мүеззиний дуу биш юм. Энэ дуу цахилгаан ба соронзон болж хувирна. Энэхүү цахилгаан ба соронзонгоос гарах дуу сонсогдоно/ сонсож буй хүн ямар ч хэсгийг нь дахин давтахгүй.

## Тайлбар Азаныг өсгөгчөөр уншиж болох уу?

Минарет цамхаг нь өлгөх өсгөгч мүеззиний хувьд залхууран алхайрах хэрэглүүр болох ба азаныг харанхуй өрөөнд сууж сүннетд үл зохицож унших шалтгаан болно. Зуун зууны туршид тэнгэр огторгуй руу зүглэн уртсах оюун санааны чимэг минарет цамхаг ч гэсэн энэхүү муу ёстон нараас шалтгаалан өсгөгчийн шон болсон юм. Исламын мэргэн багш нар шинжлэх ухааны олж нээсэн болгоныг сайшаан хүлээж авсан ба жишээ нь хэвлэлийн үүсгэлийг дэмжиж хөхүүлэн ач тустай ном судар хэвлэгдэж эрдэм ухаан түгэхийг хүссэн. Радио болоод өсгөгчөөр газар бүр ач нөлөөтэй нэвтрүүлэг хийх нь исламын шашны таашаан ашиглаж болох нь нээлт болох нь эргэлзээгүй билээ. Гэхдээ мусылман нарыг азаны уянгат дуу авианаас салгаж ибадетийг өсгөгчийн хэт чанга дуугаар үйлдэх нь хөр хохиролтой юм. Өсгөгчийг жамид байрлуулах нь хэрэгцээгүй зарлага юм. Иман сүсэгтний зүрх сэтгэлд тэнгэрийн үр нөлөө үзүүлэх номын ёст мүминчүүдийн дуу хоолойн оронд христийн сүмийн хонх шиг гонгинох энэхүү зэмсэг байхгүй байхад минарет цамхагт унших азан болоод жами дахь текбирийн дуу харь хүмүүст хүртэл Эзэн Тэнэгэрийн хайрт умбах онгодыг бий болгож байв /вежде/ Хороо хорин бүрт унших азаныг сонсоод жами сүмийг дүүргэх хүй бүлэг Асхаб-и кирамын цагт байдаг шигээр намазаа дарууханаар даган баясаж байв. Азаны мусылманчуудын сэтгэлийг хөдөлгөн догдлуулах тэнгэрлиг үр нөлөө нь өсгөгчийн төмөрлөг дуугаар устаж байна.

Ресүллүллах саллаллахү алейхи ве селлем нэг хадис-и шерифт айлдахдаа **Хэн нэгэн эзаны дууг сонсонгуутаа мүеззинтэй хамт намуухнаар уншвал үсэг бүрт нь мянган буян ногдох ба мянган нүгэл нь устана** хэмээв.

Азаныг сонсох хүн Күран-и керим уншиж байгаж бол сонсосноо удаанаар хэлэх нь сүннет юм**. Хаййе алаг** сонсонгуут

эдгээрийг хэлэлгүйгээр **ла хавле вела күввете илла биллах г**энэ. Азаны дараа **салеват** уншина. Дараа нь азаны дууг уншина. Хоёрдох **удаа Эшхэдү эннэ Мухамэдэн Рэсүлуллах** гэж хэлэнгүүтээ хоёр эрхий хурууныхаа хумсыг үнссэний дараа хоёр нүдээ арчих нь мустехаб юм. Икаметд ингэж хийхгүй.

## Азаныг унших нь

| | |
|---|---|
| Аллахү экбер | 4 удаа |
| Эшхедү эн ла илахе иллаллах | 2 удаа |
| Эшдү енне Мухамеден Ресүлуллах | 2 удаа |
| Наййэ алес салах | 2 удаа |
| Хаййе алел-фелах | 2 удаа |
| Аллахү экбер | 2 удаа |
| Ла илахе ил лаллах | 1 удаа |

Зөвхөн өглөөний азанд  хаийе алел-фелах ийн дараа хоёр удаа **Эс-салатү хайрун минэн-нэвм”-**ийг уншина.

Икаметд **“Хаййэ алел-фелах”-**ийн дараа хоёр удаа **Кад камэ тис-салатү** гэнэ.

## Азанын Дуа уншлага

Рэсүлуллах саллАллахү алэйхи вэ селлем айлдаруун:

Эзан уншихдаа энэ Дуа уншлагыг уншигтун:

“**Вэ энэ эшхедү эн ла илахе иллалахү вахдэху ла шерикелэх ве эшхедү энээ Мухаммеден абдүхү вэ рэрэсулүх вэ радитү биллахи раббээн вэ бидл-ислами динэн вэ би Мухамедин саллаллахү алэйхи вэ селлееэмеэ расулэн небиййа”**

Өөр нэг хадис-и шэрифдээ зарлигдаруун: **“Аяа сүсэгтэн олон минь Эзан дуусангуут эл Дуа уншлагыг уншигтун:**

“**Аллахүммэ раббе хазихид-даветит –таммэти вэс-салати-каймэти ати Мухаммеденил-весилете вед-л-фадителете вед-дересетер-рефилате вебасхү мэкамэн махмудэнил-лэзи веадтехү иннеке ла тухлифүл-миад”**

## Азаны үгсийн утга

**Аллахү экбер** : Аллах агуу их юм. Түүнд аливаа зүйл хэрэггүй. Кул нарынхаа ибадет үл дутагдахаас илүү том юм. Ибадетүүд Түүнд ямар ч ашиггүй билээ. Энэхүү чухал утгыг оюун сэтгэхүйд сайтар суулгахын тулд энэ үгийг дөрвөн удаа хэлнэ.

**Эшхедү эн ла илахе иллаллах**: Агуу их болохоор хэний ч ибадетээр дутахгүй болович Түүнээс өөр хэний ч эрх үгүй гэдгийг гэрчлэн итгэнэ би. Юу ч Түүнтэй адил бус юм.

**Эшхедү энне Мухамеден Ресүлуллах** : Би Мүхаммед алейхи ве ала алихиссалатү весселамийг Түүний илгээсэн Пейгамбер Элч гэдэгт Түүний хүссэн ибадетүүдийн замыг заагч гэдгийг Аллахд зөвхөн Түүний заан бошголсон ибадетүүд зохино гэж гэрчлэн итгэнэм.

**Хаййе алес салах, хаййе алел-фелах**: Мусылманчууүд бүрэн аварал буян /фелах/ аз жаргал аврагдалд шалтгаан болох намазд дуудах хоёр үг болно.

**Аллахү экбер**: Түүнд тохирох ибадетийг хэн ч хийж үл чадна. Хэн нэгний ибадетийг Түүнд тохирсон байхаас маш агуу маш хол юм.

**Ла илахе иллаллах:** Ибадетд өмнө нь дорд үзэгдэх эрх эзэмшигч нь зөвхөн Тэр билээ. Түүнд тохирох ибадетийг хэн ч хийж чадахгүй ч гэлээ Түүнээс өөр хэнд ибадет зориулагдах эрхгүй юм

Намазын агуу их нэр төр нь Түүнийг хүн бүрт өгүүлэхийн тулд шилэгдсэн эдгээр үгийн агуу ихээс ойлгогдох ёстой юм.

## 6 НИЙЙЕТ /ЗОРИН ХҮСЭХ/

Ифтихак текбир хэлэгдэхэд ниййет хийгдэнэ. Намазд зорин хүснэ гэдэг нь нэр цаг кыблег имамдаа тааруулахыг сэтгэл зүрхэндээ болгооно гэсэн үг. Ифтихак текбирийн дараа хийгдэх ниййет үнэн болохгүй ба тэрхүү намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Фарз ба важибыг зорин хүсэхэд аль нь фарз аль нь важиб болохыг нь мэдэх хэрэгтэй. Рекатын тоогоор зорин хүсэх шаардлагагүй. Сүннетийг үйлдэхэд Намазыг зорин хүсэх хэрэгтэй. Оршуулгын намазд Аллахын тулд намазд өөд болоочийн тулд дуа руу хэмээн зорин хүснэ.

Имамын эрэгтэйчүүдэд имам болохоор зорин хүсэх нь зайлшгүй болзол биш. Имам бэлэн байгаа хүй бүлэгт имам боллоо гэж нийет хийхгүй бол хүй бүлэгтэй цуг хийх буян хишиг ногдохгүй. Имам болохоор ниййет хийвэл энэхүү буян ногдоно. Имам эмэгтэйчүүдэд иман болохоор зорин хүсэх хэрэгтэй.тбадэтыг үйлдхэд збвхөн амаараа зорин хүсэх нь хүрэлцээтэй бус чин зүрхнээсээ нийен эс хийвэл намаз хүлэн зөвшөөрөгдөхгүй.

## 7 ТАХРИМЕ ТЕКБИРИ

Намазд эхэлхэд **Аллахү экбер** гэж хэлэж эхлэх нь фарз юм. Өөр үгээр илэрхийлж болохгүй. Зарим мэргэд эрдэмтэд Тахриме текбириг намазын дотор багтдаг хэмээсэн байдаг. Эдний бодлоос үүдвэл намазын болзол ба рүкн аль аль нь зургаа болж байна.

# • НАМАЗЫН РҮКНҮҮД •

Намазын доторх фарзыг **рүкн** хэмээнэ. Нийт тав байна.

### 1. Кыйам

Намазын таван рүкнээс эхнийх нь кыйам юм. Кыйам нь босоо зогсох гэсэн үг юм. Босоо зогсож үл чадах өвчтөн сууж үйлдэнэ. Сууж үл чадах өвчтэй хүн нуруугаараа хэвтэж толгойгоороо үйлдэнэ. Нүүр нь тэнгэр лүү бус кыбле рүү хандахын тулд толгойн доор нь дэр тавина. Хөлөө Кыбле рүү хандуулан тэнийлгэхгүй. Босоо байхдаа хоёр хөлний хооронд дөрвөн хурууны хэртэй зайтай байх хэрэгтэй.

Босож зогсож үл чадах өвчтөн зогсохоор толгой нь эргэн толгой шүд нүд болоод бусад газар нь ихэд өвдсөн, шээс унгас алдсан шарх нь цус урсах зогсох үед дайснаас айх эд тавaар хулгайд алдах заналд учирсан, зогсоогоор намаз үйлдэхэд мацаг болоод уншилага нь бусних ичимхий газар нь задгай үзэгдэх хүмүүс сууж үйлдэнэ. Рүкүгийн тулд бага зэрэг бөхийнө. Сэждегийн тулд толгойгоо газар тавьна. Толгойгоо газар тавьж үл чадах хүн рүкүгийн тулд бага сеждегийн тулд илүү их бөхийнө. Сеждегийн тулд бөхийх нь рүкү тулд тонгойсноос илүү их болохгүй бол намаз хүчин төгөлдөр бус юм. Газарт чулуу ба самбар тавьж үүний дээр сежде хийвэл намаз

хүлээн зөвшөөрөгдлөө ч гэсэн нүгэлд хамаарна. Өөрөөр хэлбэл хатуу мекрүх болно.

## 2. Кырагат

Сүннетүүд ба витрын рекат бүрт түүнчлэн ганцаар үйлдэхэд фарзын хоёр рекатанд зогсоогоор Күран-и керимээс нэг аят унших нь  фарз юм.Богино баисан ч хамаагүй сүре унших илүү буянтай.

Кырает болгож энд Фатиха унших сүннетүүдийн ба витр намазын рекат бүрт фарзуудын хоёр рекатд Фатихагаас өөр сүре эсвэл гурван аят унших важив юм. Фарзуудад Фатиха ба замм-и сүрег анхын хоёр рекатд унших уажиб эсхүл сүннет юм. Фатихаг сүрегийн түрүүнд унших ч гэсэн важиб юм. Энэхүү таван важибаас нэг нь мартагдвал сежде-и сехв хийх хэрэгтэй.

Кыраетд Күран-и керимийн орчуулгыг унших шашинд тохирохгүй.

Имам Жүма болоод баярын намазаас гадна намаз бүрт нэгдүгээр рекатд хоёрдугаар рекатд уншихын хоёр дахин урт унших сүннет юм. Ганцаараа байхад рекат бүрд нэг ижил хэмжээгээр уншиж болно. Имам ижил намазын нэг ижил рекатд нэг ижил аятийг уншихыг заншиx нь мекрүх . Нэгдүгээр рекатд уншсаныгаа хоёрдугаар рекатд унших нь ч тензихэн мекрүх юм. Эсрэгээр нь унших /керих/ юм. Хоёрдугаархид нь нэгдүгээр рекатд уншсанаас дараачийн сүрег алгасан дараачийнхийг нь унших мекрүх юм. Күран-и керимийг хуудасны дараагаар нь унших нь үргэлж важиб юм.

## 3. Рүкү

Кыйамд кыраетийн дараа текбир уншиж рүкүд бөхийнө. Рүкүд эрэгтэйчүүд гарын салаагаа дэлгэж өвдөгнийхөө дээр тавьна нуруу болон толгойгоо  нуруутаы тэгш байлгана.

Рүкүд багадаа гурван удаа **(Сүбхане раббийел азым)** гэнэ. Гурван удаа уншилгүйгээр имам толгойгоо өргөвөл уг хүн ч тэр даруйдаа өргөнө. Рүкүд гар хөл босоо байна.Эмэгтэйчүүд гарын салаагаа дэлгэхгүй Нуруу хөл гараа босоо байлгахгүй.

Рүкүд босоход Семиалахү лимен Хамидех гэх нь Имам болон ганцаар үйлдэгчид сүннет юм. Хүй бүлэг үүнийг хэлэхгүй. Үүний дараа тэр даруйдаа **Раббена лекел хамд** гэх ба босоо байдлаасаа **Аллахү екбер** гэж сеждерүү тонгойно эхлээд баруун дараа нь зүүн

өвдөг дараа нь баруун дараа нь зүүн гар дараа нь хамар ба магнай газар тавьна.

## 4. Сежде

Сеждед гарын хуруу нэг нь нөгөөтэйгээ нийлсэн кыблегийн эсрэг талд чихний хавьд толгой хоёр гарын алгын хооронд байх хэрэгтэй. Магнайг цэвэр газар өөрөөр хэлбэл чулуу шороо самбар ширдэг дээр талбих фарз болох ба хамрыг ч цугт нь талбих важиб гэгдэв. Шалтаггүйгээр зөвхөн хамрыг тавьах шашинд тохирохгүй. Зөвхөн магнайг тавих мекрүх юм.

Хоёр хөлийг эсвэл багадаа хоёр хөлний нэг нэг хурууг газар тавих нь фарз эсвэл важиб юм. Өөрөөр хэлбэл, хоёр хөлийг газар тавихгүй бол намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй эсхүл мекрүх.

Сеждед хөлийн хурууг нугалаад үзүрийг нь кыбле рүү чиглүүлэх нь сүннет мөн.

Эрэгтэйчүүд гар ба гуя ташаа гэдэсэндээ  наахгүй. Гар ба өвдгөө газар тавих нь сүннет юм. Өсгийг кыйамд нэг нь нөгөөгөөс нь дөрвөн хуруу хэртэй хол рүкүд кавме ба сеждед нийлүүлэн барих сүннет юм.

Сежде рүү явахад өмдний хэсгийг дээш татах мекрүх бөгөөд эдгээрийг дээш татаж мушгих нугалах намазд зогсох мекрүх юм. Гар хөл хормой банзалыг шууж нугалсан богиноор намаз үйлдэх мекрүх юм. Залхууран алхайрч эсхүл толгой боолттой үйлдэхийн чухлыг үл бодон толгой задгай намаз үйлдэх мекрүх юм. Намазыг үл чухалчлах нь кафир болно. Хиртэй хувцастай ажлын хувцастай намаз үйлдэх нь мекрүх юм.

## 5. Каде-и ахире

Сүүлчийн рекатд **(Эттехыйййатү**)г унших хүртэл суух нь фарз юм. Суухдаа гарын хуруугаар дохиж зангахгүй. Эрэгтэйчүүд зүүн хөлөө хурууны үзүүр баруун тийш эргэсэн байдлаар газар тавина. Энэ гаран дээр сууна. Баруу хөлөө цэх байлгана. Харин хуруунууд нь газар хүрнэ. Хурууны үзүүр кыблегийн эсрэг талд бага зэрэг нугаларах хэрэгтэй. Ийн суух нь сүннет юм.

Эмэгтэйчүүд бөгсөө газар тавьж сууна. Ташаа нь нэг нь нөгөөдөө ойр байна Баруун хөлөө баруун талаас гадагш гаргана. Зүүн хөлөө хурууны үзүүр баруун тийш эргэсэн байдлаар доор нь үлдэнэ.

# • НАМАЗЫГ ХЭРХЭН ҮЙЛДЭХ ВЭ? •

## Эрэгтэй хүний ганцаар хийх намаз

Жишээ нь /өглөөний намаазын сүннет/ ийнхүү үйлдэгднэ.

1. Эхлээд кыбле тийш харж зогсно. Хөл нэг нь нөгөөгөөсөө дөрөв хуруу хүртэл зайтай зэрэгцүүлэн барина. Гарын таван хуруу чихний зөөлөнд хүрч гарын алга кыбле рүү зүглүүлэн тэнийлгэнэ**. Зорин хүслээ. Аллахын зөвшөөрснөөр энэ өдрийн өглөөний намазын сүннетийг хийхээр кыбле рүү хандлаа** гэж бодсоны дараа **Аллахү экбэр** гэж хэлээд хүйснийхээ дор баруун гарыг зүн гарын дээр холбоно.

2. Нүдээ сежде хийгдэх газраас салгалгүйгээр а**/ Сүбханеке/** уншина б/ Еюзю Бесмелегийн дараа **Фатиха** уншина с/ Фатихагийн дараа бесмеле уншилгүйгээр нэг замм-и сүре /жишээ нь Елем терекейфе/ уншина.

3. Замм-и сүрегийн дараа Аллахү екбер хэмээгээд рүкүд мэхийнэ. Гараараа өвдгийн хаалтыг битүүлээд бэлхүүсээ цэх байлгах ба нүдээ хөлнөөсөө үл салган гурван удаа

**Субхане Раббыйел-азым** гэнэ. Тав буюу долоон удаа ч хэлж болно.

4. Семиаллахүлимен хамидех гээд өндийн босоход өмд татагдахгүй нүд сеждегийн газраас салахгүй. Гүйцэд цэх зогсонгуутаа **Раббена лекел** хамд гэнэ. /Ийнхү цэх зогсохыг **кавме** гэнэ./

5. Удаан босоо зогсолгүйгээр **Аллахү екбер** хэмээн сежде рүү тонгойно. Сежде рүү шилжих дарааалал нь а/ Баруун өвдөг дараа нь зүүн өвдөг баруун гар дараа нь зүүн гар хамар ба магнай газарт тавина б/ Хөлийн хуруу кыбле чигт нугална в/ Толгойг хоёр гартаа хавчуулна г/ Гарын алгыг газарт наана. Тохой газарт наахгүй. д/ Энэ байдалд байхдаа хамгийн багадаа гурван удаа **Субхане Раббиел-ала** гэнэ.

Дараа нь :

6. **Аллахү екбер** гээд зүүн хөл газар тэнийж баруун хөлийн хуруунууд кыбле тийш нугална ташааны дээр сууна. Хоёр гарын алга өвдөг дээр талбиад хурууг зөнгөөр нь орхино.

7. Ташаан дээр удаан байлгүйгээр **Аллахү екбер** гэж дахин сеждед хүрнэ. /Хоёр сеждегийн хооронд суухыг **желсе** гэнэ/

8. Сеждед дахиад багадаа гурван удаа **Субхане Раббийел-ала** гэсний дараа **Аллахү екбэр** гээд босч зогсоно. Босч зогсохдоо гараараа газр тулахгүй. Сеждегээс босоод эхлээд дух дараа нь хамар дараа нь зүүн гар баруун гар, дараа зүүн өвдөг баруун өвдөг газраас босох хэрэгтэй.

9. Зогсож байхдаа бесмелегийн дараа Фатиха ба үүний дараа замм-и сүре уншиж **Аллахү-екбэр** гээд рүкүд тонгойно.

10. Хоёрдугаар рекатд нэгдүгээр рекатд заасан байдлаар гүйцэтгэнэ. Харин хоёрдугаар сеждегийн дараа **Аллахү екбер** гэж хэлэнгүүтээ босолгүйгээр өвдөг нуглан сууна мөн.

а/ **(Эттехыйййатю) (Аллахүме салли) (Аллахүмме барик**) ба (**Раббена атина)** Дуаг уншсаны дараа эхлээд баруун хөр тийш эргэж (**есселамү алейкүм ве рахметуллах)** дараа ньзүүн мөр тийшээ эргэж (**Есселамү алейкүм ве рахметүллах)** гэж мэндчилнэ.

б/ Мэндчилсний дараа **(Аллахүмме ентесселам ве минкесселам тебаректе йа зел-желали вел-икрам)** гэнэ огт ярилгүйгээр өглөөний намазын фарзыг үйлдэхээр босоно. Яагаад гэвэл сүннет ба фарзын хооронд ярих нь намазыг бусниахгүй ч гэлээ буяныг нь багасгана.

Намазын дараа аль нэг нь бүрэн гүйцэд байж гурван удаа өршөөл залбирал уншина. Дараа нь **(Айет –үл-күрси)** ба гучин гурван тэсбих гучин гурван тахмид мөн гучин гурван текбир ба нэг техлил өөрөөр хэлбэл (**Ла илахе иллаллах вахдедү ла шерикелех лехүл мүлкү ве лехүл хамдү ве хюве ала күлли шейин кадир)** / уншигдана. /Эдгээрийг дуугүй унших хэрэгтэй. Их дуугаар унших бидат буюу буруу юм/ Дараа нь дуа хийнэ. Дуад эрэгтэйчүүд гараа хүйсний хавь хүртэл өргөнө. Гарыг тохойноос нугалахгүй. Алга нээгдэнэ гарын алгаа тэнгэр огторгуй лүү эргүүлнэ. Яагаад гэвэл намазын Кыбле Кабе байгаа шиг Дуаны кыбле нь тэнгэр огторгуй юм. Дуаны дараа тухай бүрд нь Бэсмеле уншиж арван нэгэн Ихлас хоёр Кул-еуүзу мөн 67 (**Эстагфирүллах**)гэх нь мустехаб юм**. (Сүбханераббике**) айет-и керимег уншиж гараа нүүрээ илбэнэ.

Дөрвөн рекат сүнетийн фарзын хоёрдугаар рекатын дараа техыйййат уншиж босно. Сүннетийн гурав дөрөвдүгээр рекатд Фатихагийн дараа замм сүре уншихгүй. Оройн фарз нь ийм бөлгөө. Өөрөөр хэлбэл гурав дах рекатд замм сүрэ уншихгүй. Витрын гуравдугаар рекатд Фатиагийн дараа замм сүре уншина. Дараа

нь текбир авчирч гарыг чих тийш өргөнө. Дараа нь Кунут Дуаг уншина. Гайр-и мүеккед болох оройнба шөнийннамазын өмнөх сүнетүүд ч гэсэн бусад дөрвөн рекаттай сүннет мэт юм. Гэхдээ хоёр дахь рекатыг дараа суухад техйыййатын дараа Аллахүме салли ве барикүүд ч уншигдана.

### Эмэгтэй хүний ганцаар хийх намаз

Жишээ нь **Өглөөний намазын сүннетийг** ийнхүү хийнэ.

1. Биеийн хэлбэр галбир үл мэдэгдэх байдлаар толгойноосоо хөлний хуруу хүртэл хучин нөмрөг ба урт хувцас өмснө. Зөвхөн гар болоод нүүр ил үлдэнэ. Намазд унших сүрэ болоод дуа нь дээрхй эрэгтэй хүний ганцаар байхдаа хийх намазынхтай адил юм.а/ Гараа эрэгтэйчүүд шиг чихэндээ авчрахгүй гараа мөрний орчимд авачиж зорин хүснэ. Текбир авна гараа цээжнийхээ дээгүүр холбоод намазаа эхлэнэ.б/ Рүкүд бүрэн цэх зогсохгүй.в/ Сеждед тохоый газар дэлгэнэ.г/ Тешеххүде ташаан дээр сууна. Өөрөөр хэлбэл баруун болон зүүн хөл баруун талд байж зүүн ташаан дээр сууна.

Намазд эмэгтэйчүүдийн хувьд сайн хучлагатай байхын хамгийн хялбар хэлбэр нь гараа ч хучих өргөн толгойны алчуур хөлөө хучих өргөн урт банзал юм.

## • НАМАЗЫН ВАЖИБУУД •

Намазын важиб нь доорхи нар юм .

1. Фатиха сүрег унших.
2. Фатихагийн дараа нэг сүре эсвэл багадаа гурван богино аят унших.
3. Фатихаг сүрэгээс түрүүнд нь унших.
4. Фатихаг мөн Фатихагаас хойш унших сүрег фарзуудын нэгдүгээр хоёрдугаар рекатд важиб ба сүннетүүдийн рекат бүрд унших.
5. Сеждег нэг нь нөгөөгийн хойноос хийх.
6. Гурав ба дөрвөн рекаттай намазын хоёрдугаар рекатд намазд суух хэмжээгээр суух. Сүүлчийн суулт нь фарз юм.
7. Хоёрдугаар рекатд суух хэмжээнээс илүү суухгүй байх.

8. Сеждед хамраа магнайтайгаа хамт газар хүргэх.

9. Сүүлийн рекатд суухдаа **Эттехыйатү** Дуаг унших.

10. Намазд биеийн хөдөлгөөний зүй ёсыг /тадил-и эркан/ зохицон дагах.

11. Намазын төгсгөлд **Эселамү алейкүм ве рахметүллах** гэх.

12. Витр намазын гурав дахь рекатын эцэст күнүт дуа унших.

13. Баярын намазд текбир унших.

14. Имам өглөө, жума. Баярын намаз, теравих, витр намазд орой ба шөнийн намазын анхны хоёр рекатд чанга дуугаар унших.

Имамын ба ганцаар үйлдэгчийн үлд баорооинх фарзуудa үдшийн гуравдахь ба шөнийн гуравдахь ба өрөв дэхь рекатуудад зөөлөн дуугаар унших нь важиб юм. Имам чанга дуугаар унших ёстой газар гагцаар үйлдэгч өндөр нам дуугаар унших нь шашинд тохирно.

Курбан баярын босго өдөр өглөөний намазаас дөрөв дэхь өдрийн оройн намаз хүртэл хорин гурван фарз намазын араас шууд (**Текбир-и тешрик)** унших нь важиб юм.

## • СЕХВ /ЭНДҮҮРЭН МАРТАХ/ СЕЖДЕ•

Намаз үйлдэгч намазд фарз болох зүйлсийг мэдээд эсвэл мартаад орхивол намаз буснина. Хэрвээ нэг уажибийг мартаад орхивол намаз буснихгүй. Гэхдээ сехв сежде хийх хэгтэй болно. Сежде-и сехвийг мэдсээр байж үл хийгч эсвэл намазын важибуудаас нэгийг нь мэдээд орхисон хүний тэрхүү намазыг шинээр хийх нь важиб юм. Үл хийвэл нүгэл болно. Сүннетийг орхиход сежде сехв хэрэггүй. Сежде-и сехв нэг фарз хойшлуулах эсвэл нэг уажибийн орхих буюу хойшлуулахад хийгдэнэ.

Намазд хэд хэдэн удаа сежде-ти сехв чухал шаардлагатай болбол нэг удаа хийх хангалттай. Имамын эндүүрэх нь өөрт нь зохицогчдын сежде-и сехв хийхийг шаардана. Имамд зохицогч эндүүрвэл өөрөө имамаас ангид сежде-и сехв хийхгүй.

Сежде-и сехв хийхийн тулд техыййат уншиж нэг талдаа селам өгсний дараа хоёр сежде хийж суух ба (**Техыйат) (Салли ве барык) (Раббена)** Дуа уншиж намаз төгсгөнө. Нэг юм уу хоёр тал руу мэндчилсний дараа эсхүл нэг ч мэндчилгээгүйгээр чсежде-и сехв хийгдэж болно.

## Сежде-и сехвийг шаардах онцлог:

Суух хэрэгтэй атал босох ёстой атал суух чангаар унших шаардлагатай атал дотроо унших. дотроо унших атал их чангаар унших. Дуа унших байтал Күран-и керимээс унших. Күран-и керимээс уншихын оронд Дуа унших. Жишээ нь, Фатиха сүрегийн оронд Еттехыйатү Дуаг унших. Еттехыйатү унших атал фатиха унших гэх мэт. Энд Фатиха хаягдаж байна. Намазыг дуусгалгүйгээр мэндичлэх. Фарз намазудын нэгдүгээр болоод хоёрдугаар рекатд замм-и сүрег уншилгүйгээр гурав болоод дөрөвдүгээр рекатыг унших . Анхны хоёрдугаар рекатд Фатихагаас хойш замм-и сүре уншихгүй байх. Баярын намазын текбирийг нь орхих. Витр намазд күнүт Дуаг орхих.

## • ТИЛАВЕТ СЕЖДЕ •
### /Судар уншин газарт мэхийх/

Күран-и керимд арван дөрвөн газар сежде аят байдаг. Эднээс нэгийг нь уншиж сонссон хүний утгыг нь ойлгохгүй ч гэсэн нэг сежде хийх нь уажиб юм. Сежде айетүүдийг бичигч үелэгч сежде хийхгүй.

Уул цөл бусад газраас ойж буцаж ирсэн дууг сонсогчдын мөн шувуунаас сонсогчдын сежде хийх нь уажиб болохгүй. Хүний дуу байх хэрэгтэй. Радио болоод өсгөгчөөр сонсссон дууны хүний дуу биш,хафизын дуутай төстэй амьгүй зэмсгийн дуу болохыг урьд бид өгүүлсэн билдээ. Ийм учраас радио болон тоглуулагчаас унших сежде айетүүдийг сонсогчийн тилавет сежде хийх нь уажиб болохгүй.

Тилавет сежде хийхийн тулд абдесттэйгээр кыблегийн эсрэг босоо зогсож гарыг чихэнд хүргэлгүйгээр **Аллахү екбер** хэмээн сеждед бөхийнө. Гурван удаа **Сүбхане раббийел ала** гэнэ. Дараа нь **Аллахү екбер** гэж сеждегээс босонгуутаа сежде-и тилавет бүрэн дуусна. Эхлээд нийет хийх хэрэгтэй. Нийетгүй бол хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй.

Намазд уншингуут тэр даруй тусгайлан рүкү эсвэл нэг сежде хийж босч зогсоно. Уншиихаа үргэлжлүүлнэ. Сежде айетийг уншсаны дараа хоёр гурван аятийн дараа намазын рүкүнд мэхийвэл

тилавет сеждед ниййет хийвэл намазын рүкү эсвэл сежденүүд тилавет сеждег орлоно. Хүй бүлэгтэй цуг хийгч нь имам сежде аятийг уншмагц имамын уншсаныг сонсоогүй ч гэсэн имамтай цуг түүнчлэн нэг рүкү хоёр сежде хийнэ. Хүй бүлгийн рүкүг зорин хүсэх хэрэгтэй. Намазын гадна сүүлд ч орхиж болно.

## • ШҮКИР СЕЖДЕ •
### /Талархлын мэхийлт/

Тилавет сежде мэт юм. Өөрт нь хишиг буян ирэх эсвэл нэг зовлонгоос чөлөөлөгдсөн хэн нэгний Алахын тулд **сежде-и шүкр** хийх мустехаб юм. Сеждед эхлээд **Элхамдүлиллах** гэнэ. Дараа нь сежде тесбихийг уншина. Намазын дараа сежде хийх мекрүх юм.

Намазд биеийн хөдөлгөөнөө үл сахин мөрдөгч нь бүх бүтээгдэгч нарт хор хөнөөлтэй. Учир нь тэр хүний нүглийн шалтгаанаар бороо үл орно, газарт тариа үл ургана. Цаг бусаар бороо орж ач тусын оронд хохирол гарз авчрах болно хэмээн айлджээ.

## • НАМАЗЫН СҮННЕТҮҮД •

1. Намазын эхэнд гараа чих рүүгээ дөхүүлэх.
2. Гарын алгаа кыбле рүү чиглүүлэх.
3. Текбир авсны дараа гараа холбох.
4. Баруун гараа зүн гарын дээр тавих.
5. Эрэгтэй хүн гараа хүйсний доор тавих, эмэгтэй нь цээжиндээ талбих.
6. Ифтитах текбирийн дараа Субханеке унших.
7. Имам ба ганцаар үйлдэгч Эузу унших.
8. Бесмеле унших.
9. Рүкүд гурван удаа Субхане раббийел-азым гэх.
10. Сеждед гурван удаа Субхане раббийел-ала гэх.
11. Сүүлчийн суултанд Салеват дуаг унших.
12. Мэндлэхдээ хоёр мөр руугаа харах.
13. Имам Жума намазын ба баярын намазаас гадна намаз бүрт нэгдүгээр рекатд хоёрдугаар рекатд уншихаас хоёр дахин урт унших.
14. Рүкүгээс босоход имам ба гагцаар үйлдэгч Семиаллахү лимен хамидх гэх.

15. Рүкүгээс босоход Раббена лекел -хамд гэх.

16. Сеждед бүлийн хуруугаа нугалж тахийлган үзүүрийг нь кыбле рүү хандуулах.

17. Рүкү болон сеждед буухад сеждегээс босоход Аллахү Экбер гэх.

18. Гар болон өвдгийг газар тавих.

19. Хөлийн хоёр өсгий нэг нэгээсээ дөрөвөн хуруу зайд рүкүд зогсохдоо ба кавме ба сеждед нийлүүлж үйлдэх.

20. Фатихагийн дараа **амин** гэх рүкүгийн өмнө текбир унших, рүкүд гар хуруу задгайлан өвдгийн дээр холбох сеждегийн тулд текбир авах суухдаа зүүн гараа газар буулгаж баруун хөлөө босгож суух хоёр сеждегийн хооронд суух.

Үдшийн намазд богино сүре уншина.

## • НАМАЗЫН МУСТАХАБУУД •

1. Намазыг үйлдэхдээ мөргөх газар луу харах.
2. Рүкүд байхдаа хөлмйн үзүүр лүүгээ харах.
3. Сеждед хамрын үзүүрээ харах.
4. Техыййатд суухад өвдгийн дээд тал руу харах.
5. Фатихагийн дараа унших аятийн тоо хэмжээ өглөө болон үдийн намазд урт үдшийн намазд богино байх.
6. Имамд зохицох хүн текбирийг нууцаар унших.
7. Рүкүд хуруунуудаа нээж өвдгөн дээрээ тавих.
8. Толгойгоо нуруутай нь хамт рүкүд цэх барих.
9. Сеждед хүрэхэд эхлээд баруун дараа нь зүүн өвдгөө газар тавих.
10. Сеждег хоёр хөлний хооронд хийх.
11. Сеждед хамрынхаа дараа духаа тавих.
12. Намаз унших яьцад эвшээвэл гарын гадраараа амаа хаах.
13. Эрэгтэйчүүд сеждед тохойгоо өргөж дээш нь барих Эмэгтэйчүүд гараа газар тавина.
14. Эрэгтэйчүүд сеждед гар хөлөө гэдэснээсээ саланги балгана.
15. Рүкү ба сеждед гурав гурван удаа тесбих унших хүртэл зогсох.
16. Сеждеггээс толгойгоо авсаны дараа гараа газраас авах.
17. Гараа авсны дараа өвдгөө авах.

18. Техыйатд гараа гуя ташаан дээрээ талбиж хуруугаа кыблегийн эсрэг цэх барих нугалахгүй байх алинийг нь ч хөдөлгөхгүй байх.

19. Баруун зүн тийш мэндлэхдээ толгойгоо мөрлүүгээ эргүүлэх.

20. Мэндлэхдээ мөрний рүү харах.

## • НАМАЗЫН МЕКРҮХ •

1. Хувцсаа өмсөлгүйгээр мөрөндөө өлгөж үйлдэх.

2. Сеждэд суухдаа банзал, хормой, өмдөө татах.

3. Цамц, банзал, ханцуй нь шамласан байдалтайгаар намазд үйлдэх.

4. Хэрэгцээгүй өөрөөр хэлбэл, ач тусгүй үйл хөдлөл хийх.

5. Ажлын хувцастай мөн ахас дээдсийн дэргэд очиж үл болох хувцастай намаз үйлдэх.

6. Амандаа уншилганд саад болох зүйл байлгах. Саад болбол намаз буснина.

7. Толгой нүцгэн намаз үйлдэх.

8. Бага их абдестэнд шавааралдан чихцэлдэх салхилаж байхад намазд зогсох.

9. Намазд байхдаа сеждегийн газрын чулууг шороог гараараа цэвэрлэх.

10. Намазд зогсож байхдаа хуруугаа тачигнуулан дуугаргах.

11. Намазд гараа шанаандаа тулах.

12. Толгойго эргэн тойронд эргүүлэн харах нүдээ эргэн тойрон гүйлгэн харах, Цээжин биеэ эргүүлбэл намаз буснина.

13. Тешеххүдүүдэд нохой мэт суух.

14. Сеждед эрэгтэйчүүд гараа газар тархаах.

15. Хүний нүүр лүү эгц харж намаз үйлдэх.

16. Намазад байхдаа хүний мэндийг авах.

17. Намаз болоод намазын гадна эвшээх.

18. Намазын үед нүдээ аних.

19. Имам михраб буюу намаз хийлгэх газар дотор зогсох.

20. Имам ганцаар хүй бүлгээс хагас метр өндөрт зогсох нь тензихэн мекрүх юм.

21. Имам ганцаар хүй бөлгөөс хагас метрийн өндөрт байх нь тензихэн мекрүх юм.

22. Урд эгнээнд хоосон газар байхад хойд эгнээнэд зогсох

эгнээнд газар бахгүй нөхцөлд эгнээгүйгээр ганцаар зогсох.

23. Хүн, амьтны зурагтай хувцас өмсөж үйлдэх.

24. Хүн амьтны зураг намаз үйлдэгчийн толгойд өмнө баруун зүүн хэсэгт хананд зураастай эсвэл даавуу цаасанд хийгдэн өлгөөсгэй тавирдсан бол мекрүх юм. Хэрээсийн зураг ч гэсэн хүн амьтны зурагтай адил.

25. Бадарсан галын хажууд намаз үйлдэх.

26. Намазд аятүүд тесбих уншлагыг гараараа тоолох.

27. Толгойгоос хөдөө хүртэл хормогч энгэрэвч өмсч үйлдэх.

28. Нүцгэн толгойдоо салдэ өмсөж толгойн орой задгайгаар үйлдэх.

29. Ам хамраа хучиж үйлдэх.

30. Шалтаггүйгээр хоолойноосоо цэр нус гаргах.

31. Гараа нэг хоёр удаа хөдөлгөх.

32. Намазын сүннетүүдээс аль нэгийг нь орхих.

33. Шаардлагагүй үед хүүхдээ тэвэрч намаз үйлдэж эхлэх.

34. Зүрх сэтгэлийг эзэмдэн хайр эмээхүйн сүсгийг зайлуулах зүйлс жишээ нь чимэг гангараа бүжиг хөгжим хүсч мөрөөдөх хоол хүнсийн дэргэд намаз үйлдэх.

35. Фарз үйлдэхэд шалтаггүйгээр хана багана түших.

36. Рүкүд тонгойход босохдоо гараа чихэнд аваачих.

37. Кыраетийг рүкүд мэхийхдээ үйлдэх.

38. Сежде болоод рүкүд имамаас өмнө толгойгоо тавих, өндийлгөх.

39. Бохир байж болох газар намаз үйлдэх.

40. Шарилын зүг харж намаз үйлдэх.

41. Тешеххүдүүдэд сүннетэд зохицон суух.

42. Хоёрдугаар рекатд нэгдүгээрээс гурван аят уртаар унших.

## Намазын гадна мекрүх болох зүйлс

1. Угаалгын газар бүх газарт абдестийг буснiахад мөн цэвэрлэгээ хийхэд кыбле рүү өмнө ба ар талаараа хандах.

2. Нар ба сарны эсрэг абдест бусниах.

3. Бага хүүхдийг кыблегийн эсрэг талд тэвэрч абдест бусниах нь тэвэрч буй том хүнд мекрүх юм. Үүний тулд томчуулд харам болох зүйлийг багачуулаар хийлгэх нь хийлгүүлэгч том хүнд харам юм.

4. Кыблегийн эсрэг өзргүйгээр хоёр хөл ба өрөөсөн хөлөө сунгах.

5. Куран  ба шашны ном судрын эсрэг хөлөө сунгах. Дээд газарт байрлаж байгаа бол мекрүх болно.

## • НАМАЗЫГ БУСНИАХ ЗҮЙЛС •

1. Шалтаггүйгээр ханиах эсвэл хоолойгоо засах.

2. Намаз хийгч хэн нэгэн бусад нь найтаахад.

3. Намазыг ганаар үйлдэгч хүн нөгөө талд хүй бөлгийн дотор имам уншиж байхад эндүүрснийг сонсоод түүнийг зөвтөгвөл намаз буснина. Хэрвээ имам ч энэ хүний сануулганд зохицон уншвал имамын намаз буснина.

4. Намазын дунд /ла илахе иллаллах/ гэвэл хэрэв зорилго нь хариулт бол намаз буснина.

5. Ичимхий газраа  задгайлах.

6. Өвчин болон бусад зовлон зүдгүүрээс болж уйлах /Диваажин ба Тамыг ярьж түүнээс болж уйлбал үл буснина.

7. Гар болон хэлээрээ бусдын мэндийг  хүлээн авах.

8. Казад үлдсэн намазын тоо хэмжээ таваас хэтрээгүй бол намаз хийж байхад үүнийг санавал.

9. Намазын явц дунд түүнийг харсан хэн нэгэн намаз үйлдэхгүй байна хэмээн бодох хэмжээнд нэамаз үйлдвэл.

10. Намазын явц дунд юм идэж уух.

11. Намазын явц дунд үг хэлэх.

12. Имамаас бусад хүний алдааг заах.

13. Намазын явц дунд инээх.

14. Намазын явц дунд гиншиж ёхлох, ёолох.

### Намаз бүрийг бусниахыг мүбах болгох зүйлс

1. Могойг алахын тулд бусинах.

2. Зугатах амьтныг барихын тулд бусинах.

3. Мал сүргийг чоноос аврахын тулд бусинах.

4. Буцалгаж буй зүйл дэвэрсэн бол.

5. Цаг хугацаа ба хүй бүлгийг алдахаас айхгүй нөхцөлд бусад мезхебүүдэд намазыг бусниах зүйлсээс холдохын тулд жишээ нь дирхемээс багахан бохир зүйлийг цэвэрлэхийн тулд мөн харь эмд

хүрснээ санавал абдест авахын тулд намазыг бусниах нь шашинд тохирох юм.

6. Абдест авах унгахын тулд ч намазыг бусниаж болно.

### Намаз бүрийг бусниахын тулд фарз болох зүйлс

1. Туслаач хэмээн бахирах хэн нэгнийг аврахын төлөө нүхэнд унах сохор хүн шатаж түлэгдэх усанд живэх хэн нэгнийг аврах галыг унтраахын тулд уншиж буй намазаа зогсооно.

2. Ээж аав ,өвөө эмээ нь дуудвал фарз намазыг бусниах нь зайлшгүй бус шашинд тохирох ч байсан шаардлагагүй бол бусниахгүй байх хэрэгтэй Нафиле /сүннетүүд багтаад/ бол буснина. Маш чухал бол фарзыг ч бусниана.

## • ХҮЙ БҮЛЭГ БА НАМАЗЫГ ОЛОНХЫН ХАМТААР ҮЙЛДЭХ •

Намазд хамгийн багадаа хоёр хүнээс нэг нь имам болсноор хүй бүлэг болно. Таван удаагийн намазын фарзуудыг хүй бүлэгтэй намаз үйлдэх нь эрэгтэйчүүдэд сүннет юм. Жума  болоод баярын намаз хийхэд хүй бүлэг нь фарз юм. Хүй бүлэгтэй цуг хийх намазд илүү их буян хурдаг хэмээн хадис-и шерифт мэдэгдэж байна. Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем айлдахдаа (**Хүй бүлэгтэй цуг хийх намазд ганцаан үйлдэх намазаас хорин долоо дахин илүү буян хайрлана.** Мөн айлдаруун**: Сайн абдест авч месжидээс нэгэнд нь хүй бүлэгтэй хамтаар намаз хийхээр явагчид Аллах алхам бүрт нь буян оноох ба алхам болгондоо үйл үйлдлийн дэвтрээсээ нэг нүглийг арчих ба Диваажинд түүнийг нэг зэрэглэл дээшлүүлнэ)**

Хүй бүлэгтэй үйлдэх намаз мусылман нарын нэгдэл нягтралыг хангана. Хайр энрэлийг нэмнэ. Зовлон зүдгүүртэй хүмүүс өвчтэй хүмүүс энэ дашрамд амар хялбараар гарч ирнэ. Хүй бүлэг нэг зүрх нэг бие махбод мэт болдгийн хамгийн чухал жишээ юм.

Өвчтэй саатай нэг хөл нь тайранхай алхаж үл чадах өндөр настангууд сохор хүн хүй бүлэгт орох нь шарт болзол биш юм.

Хүй бүлэгтэй хамт үйлдсэн намазд өөрийгөө дагуулах хүнийг **Имам** гэнэ. Имамын ёс ба үүнтэй зохицоод хүй бүлэг болохын шарт болзлууд байдаг.

# • ИМАМ ЁСНЫ БОЛЗЛУУД •

Имам болохын тулд зургаан болзол хэрэгтэй юм. Эдгээр болзлуудас нэг нь л байхгүй байгаа имамын ард хийгдэх намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй.

1. Мусылман болох Эбү Бекр-и Сыддык ба Өмер-үл Фарукийн радийаллахү анхүма" халифе болоход үл итгэх мираж өргөмжлөл ба булшны зовлонд үл итгэгч имам болж болохгүй.

2. Идэр насанд хүрсэн байх.

3. Ухаан нь эрүүл саруул байх Согтуу ,зөнөг хүн имам болж болохгүй.

4. Имам нь эрэгтэй байх Эм хүн имам болж болохгүй.

5. Ядахдаа Фатиха-и шерифе ба нэг аятийг зөв уншиж чадах.

6. Шалтаггүй байх.

Имамын Күран-и керимийг унших дүрмээр унших хэрэгтэй. Кыраетийг сайхан гэх нь унших дүрмээр уншина гэсэн үг юм. Намазын шартуудад чухалчлахгүй имамын хойно намазыг үл үйлдэнэ. (**Шашин номд зохирогч ба нүгэл үйлдэгчийн хойно намаз үйлдэгтүн та бүхэн)** гэх хадис-и шерифийг жами имамд бус Баасан гарагийн намазыг үйлдүүлж буй зарлиг тушаамж амбан захирагч нарт зориулсан билээ.

Имамын ёсонд хамгийн тохирох хүн сүннетийг /өөрөөр хэлбэл шашны мэдлэгээ/ хамгийн сайн мэдэх хүн юм. Энд тэнцэх хүмүүс байвал Күран-и керимйг хамгийн сайн унших имам юм. Энэ ч тэнцэх хүмүүс байвал шашинд илүү их нийцэх хүн имам болно. Дахиад л тэнцвэр бий болбол нас ахисан хүнийг илүүд үзнэ.

Боол, баян, хэрэгтэн, нүгэлтэн ,хоёр нүүртэн ,сохор ба буруу хурьцлаар төрсөн хүүхдийг имам болгох нь мекрүх юм. Имам хүй бүлгийг залхаан ядраах байдлаар намазыг уртасгаж болохгүй.

Эмэгтэйчүүд ганцаар намаз хүй бүлэгтэй намаз үйлдэх нь мекрүх юм.

Ганц хүнтэй үйлдэх имам түүнийг баруун талдаа зогсооно. Хоёр хүнтэй имам болох бол урд нь гарна. Эрэгтэйчүүдийн эмэгтэйчүүд ба хүүхдэд тохируулахыг шашин зөвшөөрөхгүй.

Имамын ард эрэгтэйчүүд эгнээ болно дараа нь хүүхдүүд түүний ард нь эмэгтэйчүүд эгнээ үүсгэнэ.

Имам эмэгтэйчүүдэд ч имамын ёсонд зорин хүссэн бол адил намазд байгч эмэгтэй нэг эрэгтэйтэй нэг эгнээнд намазд зогсвол эрэгтэйн намаз буснина. Хэрвээ имам энэхүү эмэгтэйтэй хамт имамын ёсыг зорин хүссэн бол хажуудаа зогсох эрэгтэйд хохирол болохгүй.

Гэхдээ эмэгтэйн намазыг шашин сайшаахгүй. Босоогоор намаз үйлдэгч, суугаа үйлдэгчид зохицох нь шашинд тохирох юм. Суурин байх аялагч имамд зохицож болно. Имамд зохицож намаз үйлдсэний дараа имам абдестгүй болохыг мэдэх хүн намазаа ахиж үйлднэ. Регайб Берат ба Кадр намазыг хүй бүлэгтэй хамт үйлдэх нь мекрүх юм.

Хүй бүлэг хүслээ ч гэсэн имам фарз мөрггүлэхдээ кырает ба тесбихүүдийг сүннетээс илүү унших нь тахримен мехрүх юм.

Имамд рүкүд амжиж чадаагүй хүн тэрхүү рекатыг имамтай цуг үйлдсэнд тооцогдохгүй. Имам рүкүд байхад ирэх хүн нийет хийнэ. Зогсоогоор текбир уншиж намазд оролцоно. Тэр даруйдаа рүкүд мэхийж имамд зохицоно. Рүкүд тонгойлгүйгээр имам рүкүгээс босвол рүкүд амжаагүйд тооцогдоно.

Имамаас урьд рүкүд мэхийх сежде рүү шилжих эсхүл түрүүлж босох нь тахримен мекрүх юм. Фарз намазуудыг үйлдмэгц эгнээг бусниах нь мустехаб юм.

Нэг мүмин таван удаагийн намазыг өдөр болгон хүй бүэөгтэй хамт үйлдвэл бүх Пейгамбертэй “алейхимүсселам” нар үйлдсэн мэт буянг олно.

Хүй бүлэгтэй үйлдсэн намазын энэ хэмжээний эрдэм буян имамын намаз хүлээн зөвшөөрөгдсөн нөхцөлд бий болно.

Хэн нэгэн хүй бүлгийг шалтаггүйгээр орхиж явбал тэр хүн Диваажингийн анхилуун үнэрийг мэдэрч үл чадна. Хүй бүлгийг шалтагггүй орхигчид дөрвөн номд хараагдана гэж ангилагдсан билээ.

Таван удаагийн намазыг хүй бүлэгтэй хамт үйлдэхээр чармайх хэрэгтэй. Шүүгдэх өдөр гэгээн Аллах долоон давхар газрыг долоон давхар тэнгэрийг хуурай газар ус далай бүхий л бүтээгчдийг жинлүүрийн нэг талд тавьбал болзлыг ажиглан хүй бүлэгтэй  үйлдсэн нэг удаагийн намазын буянг нөгөө талд талбивал хүй бүлэгтэй үйлдсэн намазын буян илүү хүнд байх болно.

## Имамд зохицохуй зөв болохын тулд арван болзол байдаг

1. Намазд зогсоход текбирийг хэлэхийн өмнө имамд зохицохоор зорин хүснэ гэсэн үг. (**Бэлэн буй имамд зохицов би)** гээд зүрх сэтгэлдээ тунгаах хэрэгтэй

2. Имам эмэгтэйүүдийг имам болохоор зорин хүсэх хэрэггүй Гэхдээ зорин хүсвэл өөрөө хүй бүлгийн буянаас ч хүртэнэ.

3. Хүй бүлгийн өсгий имамын өсгийгөөс хойно байх хэрэгтэй.

4. Имам ба хүй бүлэг адил фарз намазыг үйлдэх хэрэгтэй

5. Имам ба хүй бүлгийн хооронд эмэгтэйчүүдийн эгнээ байхгүй байх нь хэргтэй

6. Имам ба хүй бүлгийн хооронд завь өнгөрөх хэмжээний гол унаа тэрэг өнгөрөх хирийн зам байхгүй байх хэрэгтэй.

7. Имам эсвэл хүй бүлгийг хэн нэгнийг үзэх эсхүл хоолойг нь сонсоход тохиромжтой цонхгүй хананы хооронд байх хэрэггүй.

8. Имам амьтанд хүй бүлгийн газар эсвэл үүний эсрэг байх хэрэгтэй.

9. Имам ба хүй бүлэг өөр хоорондоо үл нийлсэн байх хэрэгтэй.

10. Бусад мезхеб дэхь имамыг дагах хүй бүлгийн намаз үнэн зөв болохын тулд хоёр өгүүлэл байдаг: нэгдэх үгээр бол хүй бүлэг өөрийн мезхебээс хамааран намаз нь үнэн зөв болх имамд бусад мезхебд байгчид ч зохицож болно. Энэхүү үгээс үзэх юм бол бүрээс ба шүдний бөглөөстэй имамд зохицохыг шашин сайшаана.

Хүй бүлэг нэг хүн бол имамын баруун талын эгнээнд зогсоно. Зүүн талд зогсох нь мекрүх юм. Ард нь зогсох ч мекрүх юм. Хөлнийх нь өсгий имамынхаас урд биш бол намаз үнэн зөв болно. Хоёр ба түүнээс илүү хүн байвал имамын ард талд зогсоно.

Имамтай цуг ганцаар үйлдэж байгаа мэтээр үйлдэнэ. Гэхдээ зогсоо байхад имамын дотроос уншлаа ч гэсэн чанга дуугаар уншлаа ч хүй бүлэг ямар нэг зүйл уншихгүй. /Шафий мезхебт имамтай цуг хүй бүлэг ч гэсэн намуухнаар Фатиха уншина./ Гэхдээ эхний рекатд **(Субханеке**) уншина. Имам чанга дуугаар Фатихаг дуусгамагц хүй бүлэг удаанаар **амин** гэгнэ. Үүнийг чанга дуугаар хэлэхгүй байх хэрэгтэй. Рүкүгээс босоход имам (**Семиаллахү лимен хамидех**) гэж хэлэнгүүт хүй бүлэг зөвхөн **(Раббена лекел хамд** ) гэнэ. Дараа нь бөхийхөд (**Аллахү екбер**) хэмээгээд имамтай цуг хүй бүлэг ч гэсэн сеждед мөргөнө. Рүкүд сеждед мөн суухад

гагцаар үйлдэх мэт хүй бүлэг ч уншина.Мацаг сард Витр намаз Рамазаныг хүй бүлэгтэй цуг үйлдэнэ. Бусад цагт ганцаар үйлдэнэ.

## Месбүкийн намаз

Имамд зохицогчид дөрвөн янз байдаг Эдгээр нь **(Мүдрик) (Мүктеди) (Месбүк) (Лахик**) юм.

**Мүдрик** ифтитиак текбирийг имамтай цуг авагчийг хэлнэ

**Мүктеди** ифтитак текбирт үл амжигчийг хэлнэ

**Месбүк** эхний рекатд имамд үл амжигчийг хэлнэ.

**Лахик** ифтитах текбирийг имамтай хамт уншиж дараа нь өөрт нь абдестийг бусниах нөхцөл байдал бий болсноор абдест авч дахин имамыг дагагчийг хэлнэ. Энэ хүн урьд байсан шигээр кыраетгүйгээр рүкү ба сежде тесбихүүдийг хэлж намаз үйлднэ. Тэр хүн хэрэв энэ ертөнцийн үг яриаг хэлээгүй бол имамын дараа байгаа мэт. Гэхдээ жамигээс гарсны дараа ойр нэг газар абдестээ авах хэрэгтэй. Яагаад гэвэл, их хол явбал намаз нь буснина хэмээжээ.

Месбүк өөрөөр хэлбэл имамд анхны рекатд амжиж чалаагүй хүн имам хоёр талд мэндчилсэний дараа босч зогсоод амжиж чадаагүй рекатүүдийг гүйцээнэ.

Кыраетүүд эхний дараа нь хоёр дахь дараа нь гурав дахь рекат үйлдэж байгаа мэт уншина. Суухыг дөрөв дэхь гуравдахь хоёр дахь рекат дараалан өөрөөр хэлбэл сүүлээс нь эхлүүлж хийнэ. Жишэ нь шөнийн намазын сүүлийн рекатд амжсан хүн имам мэндчилсний дараа босч нэг дэхь хоёр дахь рекатд Фатиха ба сүрег уншина. Нэг дэхь рекатд сууна Хоёр дахьд нь суухгүй

### Таван зүйлийг имам хийхгүй бол хүй бүлэг ч хийхгүй

1. Имам кунут дуа уншихгүй бол хүй бүлуг ч уншихгүй.
2. Имам баярын намаз дахь текбирийг үл хийвээс хүй бүлэг ч хийхгүй.
3. Имам дөрвөн рекаттай намазыг хоёр дахь рекатд суухгүй бол хүй бүлэг ч суухгүй.
4. Имам сежде аятийн уншиж сежде хийхгүй бол хүй бүлэг ч хийхгүй.

5 Имам сежде-и сехв хийхгүй бол хүй бүлэг ч хийхгүй.

### Дөрвөн зүйлийг имам хийвэл хүй бүлэг хийхгүй

1. Имам хоёроос олон удаа сежде хийвэл хүй бүлэг хийхгүй.

2. Имам баярын текбирийг нэг рекатд гурваас олон удаа хийвэл хүй бүлэг хийхгүй.

3. Имам оршуулгын намазд дөрвөөс олон текбир хийвэл хүй бүлэг хийхгүй.

4. Имам тав дахь рекатд босвол хүй бүлэг босохгүй имамыг хүлээж хамтдаа мэндчилнэ.

### Арван зүйлийг имам хийхгүй бол хүй бүлэг хийнэ

1. Ифтитах текбирд гараа өргөх
2. Субханеке унших
3. Рүкүд мэхийхэдээ текбир  хэлэх
4. Рүкүд тесбих унших
5. Сеждед мөргөхөдөө текбир хэлэх
6. Сеждед тесбих унших
7. Сэмиаллахү гэхгүй бол раббена лекел хамд гэх
8. Эттехыйатүг дуустал нь унших
9. Намазын төгсгөлд мэндчилэх
10. Курбан баярт хорин гурван фарзын дараа мэндчилэнгүүт текбир уншина. Энэ хорин гурван текбирийг тешрик текбир гэнэ.

## • ОРШИЛ ТЕКБИРИЙН ДЭЭД ЧАНАР •

Хэн нэгэн оршил /ифтитах/ текбирээ имамтай цуг уншвал намрын өдрүүдэд салхинд модны навч хэрхэн унадагтай адилаар тэр хүний нүгэл унаж арилна.

Нэг өдөр Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлем намаз үйлдэх цагт нэг хүн өглөөний намазд ифтитах текбир хийж амжсангүй Нэг кулийг аварчээ. Тэгээд дараа нь ирээд Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлемээс асуув. Аяа Ресүлүллах би өнөөдөр оршил текбирийг хийж амжсангүй. Нэг кулийг аварлаа. Оршил текбирийн буянд хүрч чадсан болов уу? хэмээн асуув Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлем Эбу Бекр-и Сыддык радыйалахү анхаас (**Энэхүү ифтитах текбирийн талаар чи юу хэлэхсэн билээ?)** хэмээн асуув. Эбу

Бекр-и Сыддык радыйаллахү анх айлдруун Аяа Ресүллүллах Дөчин тэмээ эзэмшлээ ч дөчүүлээ алт эрдэнэс ачиж байлаа ч эрдэнэсийг нь ядууст өглөг болгон өгвөл мөн л имам лугаа хамт авах оршил текбирийн буянд хүрч чадахгүй хэмээв.

Түүний дараа Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлем (**Аяа Өмер Энэхүү ифтитах текбирийн талаар чи юу хэлэхсэн билээ?) х**эмээхэд. Гэгээн Өмер радыйаллахү анх Аяа Ресүллүллах Мекке Мединегийн хооронд дүүрэн тэмээ байлаа ч эд бүгд ачаа эрдэнэсийг нь би ядууст өглөг болгон тараалаа ч имамтай цуг үйлдэх оршил текбирийн буянд хүрч чадахгүй хэмээв.

Түүний дараа Ресюллүллах саллаллахү алехи ве селлем (**Аяа Осман Энэхүү оршил текбирийн талаар чи юу хэлэхсэн билээ?)** хэмээхэд. Гэгээн Осман зин –нурейн радыйаллаху анх Аяа Ресүллүллах Миний бие шөнө хоёр рекат намаз үйлдэхэд тухай бүрт нь Агуу их алдар цуут Күран судрыг дуустал нь уншлаа ч гэлээ имамтай цуг үйлдэх оршил текбирийн буянд хүрч чадахгүй хэмээв.

Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлем (**Аяа Али Энэхүү ифтитах текбирийн талаар чи юу хэлэхсэн билээ?)** хэмээхэд. Гэгээн Али керремаллахү вежнхех Аяа Ресүллүллах Дорноос өрнө хүртэл куффар тэрслүү нар дүүрэн байлаа ч Эзэн Тэнгэр минь надад хүч чадал хайрлаад бүгдтэй нь дайтлаа ч имамтай цуг үйлдэх оршил текбирийн буянд хүрч чадахгүй би хэмээжээ.

Түүний дараа Гэгээн Ресүллүллах саллаллахү алехи ве селлем **(Аяа итгэн сүсэглэгчид ба асхаб минь! Долоон давхар газар долоон давхар тэнгэр огторгуй цаас байлаа ч хүрхрээ дүүрэн бэх байлаа ч бүх модод үзэг боллоо ч бүх сахиусан тэнгэр нар бичээч боллоо ч шүүгдэх өдөр хүртэл бичлээ ч гэлээ имамтай цуг үйлдэх оршил текбирийн буянг бичиж үл чадна)** хэмээжээ.

## Үлгэр : Сарайд барьсан месжид

Имам-и азам Эбү Ханифегийн шавь имам-и Эбү Юүсүф рахметуллахи алейх, Харун Решид цагтаа кады буюу шүүгч байв. Нэг өдөр Харүн Решидийн хажууд байхдаа нэг хүн нөгөө хүнийг шүүхэд өгчээ. Харүн Решидийн түшмэл нь би түүний гэрч нь гэв. Имам-и Эбү Юүсүф түшмэлийн гэрчлэхийг хүлээн зөвшөөрсөнгүй. Халифе яагаад түшмэлийн гэрчлэлийг хүлээн

зөвшөхгүй байгаа юм бэ чи? хэмээн асуув. Имам та нэг өдөр түүнд ажил хэрэг зарлигласан билээ. Тэр ч танд би таны кул боол билээ хэмээсэн. Хэрвээ зөв хэлсэн бол боолын гэрчлэл зөвшөөрөгдөхгүй Худлаа хэлсэн бол худалчийн гэрчлэлийг ч сонсож болохгүй хэмээн өгүүлэв. Халифе би гэрчлэвэл хүлээн зөвшөөрөх үү чи? хэмээн асуув. Үгүй зөвшөөрөхгүй гэв. Яагаад? гэв. Чи намазаа хүй бүлэгтэй хамт үйлдэхгүй байна хэмээв. Би мусылман нарын үйл хэргээр хөөцөлдөж байна гэв. Имам Бүтээгчийг дагах газар бүтээгдэгчийг дагаж болохгүй хэмээв. Халифе чи зөв хэлж байна гээд ордондоо месжид барихыг тушаасан ба Мүеззин ба имам томилж түүнээс хойш намазыг үргэлж хүй бөлөгтэй хамт үйлдэв.

## • ЖУМА НАМАЗ •

Аллах Жума буюу Баасан гарагийг мусылманчуудад хайрласан юм.Жума өдөр үдийн цагт Жума намазыг хийх нь Аллахын зарилаг юм.

Аллах Жума сүрегийн сүүлийн аят-и керимед өгүүлснийг утгачлавал (**Эй иман хийж бахдан баясах кул нар минь Жума өдөр үд орчим азан уншигдах цагт хүтбе сонсох жума намазыг хийхээр жами руу гүйгтүн ! Худалдаа арилжаагаа зогсоогтун ! Жума намаз ба хүтбе та бүхэнд бусад ажлаас тань илүү ач тустай юм. Баасан гарагийн намазыг үйлдсэний дараа жамигээс гарч энэ дэлхийн үйл ажлаа хийхийн тулд таргтун. Та бүхэн Аллахаас хүнс тэжээлийг хүлээж ажиллагтун. Аллахыг ихэд санах дурсах хэрэгтэй тэгэснээрээ ч аврагдах эрэгтэй!)**

Намазын дараа хүссэн нь ажил руугаа явж ажиллаж хүссэн нь жамид үлдээд намаз үйлдэж Куран-и керимийг уншина. Баасан гарагийн намазын цаг эхлэхэд худалдаа хийх нь нүгэл болно.

Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем янз бүрийн хадис-и шерифүүдэд айлдахдаа (**Нэг мусылман хүн Баасан гарагт гүсл абдест авч Баасан гарагийн намазд явбал нэг долоо хоногийн нүгэл өршөөгдөх ба алхам бүрт чинь буян хурна)**

**(Баасан гарагийн намазыг үл үйлдэгчдийн зүрх сэтгэлийг Аллах тамгална. Кул гэдгээ үл ухагч /Гафил/ болцгооно).**

**“Хамгийн дээд үнэт өдөр бол Баасан гараг бөлгөө. Баасан гарагт баярын өдрүүд хийгээд Ашүре өдрөөс ч илүү хүндтэй**

**билээ. Баасан гараг нь энэ ертөнц ба Диваажинд алинд ч мусылманчуудын баяр юм".**

**(Хэн нэгэн саад хориг байхгүй байхад Гурван удаа Баасан гарагийн намазыг үл үйлдвэл Аллах зүрх сэтгэлийг нь тамгална. Өөрөөр хэлбэл сайн буян хийж чадахгүй болно).**

**(Баасан гарагийн намазын дараах нэг мөчид мүминий тэр агшинд хийсэн дуа эргэж буцахгүй).**

(**Баасан гарагийн намазын дараа долоон удаа Ихлас ба Мүаввитейн уншигчийг Аллах нэг долоо хоног осол гамшиг муу үйлээс хамгаална)**

**Бямба гараг жүүд нарт Ням гараг назарей болоод христиан нарт хайрлагдсан лугаа адил Баасан гараг мусылман нарт соёрхогдсон. Энэ өдөр Мусылман нарт сайн буян элбэг дэлбэг сайн сайхан буй болдог).**

Баасан гарагт үйлдсэн ибадетд бусад өдөр хийсэн мөргөлөөс багадаа хоёр дахин илүү буян оногдоно. Баасан гарагт үйлдсэн нүгэл ч гэсэн хоёр дахин үржинэ. Баасан гарагт сүнснүүд цуглан хурж нэг нь нөгөөтэйгээ танилцана. Булш бунханг айлчилна. Энэ өдөр булш бунханы зовлон зогсоно. Зарим мэргэдийнхээр бол мүминий зовлон дахиж эхлэхгүй дуусна. Кафир Баасан гараг ба Рамазан сард үл ззовох авч энэлэн нь шүүгдэх өдөр хүртэл үргэлжилнэ. Энэ өдөр эсвэл шөнө нь нас нөгчсөн мүминчүүд булшны зовлон үл амсана. Там Баасан гарагт их халуун болохгүй. Адем алейхисселамыг Баасан гарагт бүтээсэн. Баасан гарагт Тамд илгээсэн. Диваажинд очигч нар Аллахйг Баасан гарагт харах болно.

## Жүма намазын фарз

Жүма өдөр арван зургаан рекат намаз үйлдэнэ. Үүнээс хоёр рекатыг нь үйлдэх фарз юм.Өглөөний намазаас илүү хүчтэй намаз юм. Жүма намаз фарз болохын тулд хоёр төрөл зайлшгүй болзол байдаг.

1. Эда болзол.
2. Вүжүб болзол.

Эда зайлшгүй болзлоос нэг нь дутуу болвол намаз хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Вүжүб болзлууд байхгүй бол хүлээн зөвшөөрөгдөнө.

**Еда өөрөөр хэлбэл**
**Жүма намазын үнэн болохын тулд долоон шарт байна.**

1. Намазыг хотод хийх / хот гэдэг нь : Хүй бүлэг хамгийн томоохон жамид үл багтах газар гэсэн үг.

2. Төрийн тэргүүн ба амбан захирагчийн зөвшөөрлөөр хийх ба эс бөгөөс тэдний томилсон илтгэгч /хатиб/ өөртөө бусдыг орлуулж болно.

3. Үдийн намазыг цаг хугацаанд нь үйлдэх .

4. Цаг хугацаа дотроо хутбе унших /Номч мэргэд Жума хутбег унших намазд зогсоход **Аллахү екбер** гэх мэт хэмээв.

Өөрөөр хэлбэл хоёр хутбег ч гэсэн зөвхөн араб хэлээр унших хэрэгтэй. Хүндэт хатиб илтгэгч дотроос нь эүзүг уншиж дараа нь дээд дуугаар хамд ба сена мөн келиме-и шехадет салат-ү селам уншина. Дараа нь буян зовлонгийн шалтган болох зүйлсийг сануулж аят-и керимe уншина. Сууж босно. Хоёр дахь хутбег уншиж шашны сургаалын оронд мүминчүүдийн төлөө дуа хийнэ. Дөрвөн халифегийн алдрыг хэлэх нь мустехаб юм. Хүтбетэй энэ ертөнцийн үгийг холих хутгах харам юм. Хүтбег нүтк ба яриа хэлбэрт оруулж хэрэггүй. Хүтбег богино унших сүннет юм. Урт удаанаар унших нь мекрүх билээ./

5. Хүтбег намазаас өмнө унших.

6. Баасан гарагийн намазыг хүй бүлэгтэй цуг үйлдэх.

7. Жамийн хаалгыг хүн бүрт нээлттэй байлгах.

## Жума намазын шарт болзол ес байна

1. Хот ба  тосгонд суугсадад фарз . аянчидад фарз биш.

2. Бие бүтэн эрүүл байх өвчтэй болон өвчтөнг орхиуж үл болох асрагч хамгаалагчид фарз биш юм.

3. Эрх чөлөөтэй байх.

4. Эрэгтэй байх.

5. Ухаан санаа  эрүүл,идэр насанд хүрсэн байх.

6. Сохор биш байх Замд хүргэгчид байлаа ч сохор хүнд фарз биш юм.

7. Алхаж явж чадах ёстой. Зөөх хэрэгсэл байлаа ч саа өвчтэй ба хөлгүй хүмүүст фарз биш юм.

8. Шорон гянданд биш байх дайсан засаг төр түрэмгийлэгчээс үл айх

9. Хэт их бороо цас шуурга, шавартай, хүйтэн биш байх

## Жума намазыг хэрхэн хийх вэ?

Баасан гарагт үдийн азан уншингуут арван зургаан рекат Баасан гарагийн намаз үйлдэнэ. Эдгээр нь дэс дараагаараа доорх байдалтай байна.

1. Эхлээд, жума намазыг дөрвөн рекат Анхны сүннетийг үйлдэнэ. Энэхүү сүннет үдийн намазын анхны сүннет мэт үйлдэгднэ. Үүнийг “**Нийет хийлээ. Аллахын зөршөөрснөөр Баасан гарагийн намазын анхны сүннетийг үйлдэхийн тулд кыбле рүү хандлаа би”** хэмээн зорин хүснэ.

2. Дараа нь жами дотор хоёрдох азан ба хүтбе уншина.

3. Хүтбег уншсаны дараа икамет уншиж хүй бүлэгтэй Баасан гарагийн намазын хоёр рекат **фарз** үйлдэнэ.

4. Жума намазын фарз үйлдсэний дараа дөрвөн рекат сүүлчийн сүннет үйлдэнэ. Үүнийг үйлдэх нь үдийн намазын анхны сүннетийнхтэй адил юм.

5. Үүний дараа “**Надад фарз болох үйлдэж чадаагүй сүүлчийн үдийн намазын фарзыг үйлдэхээр”** зорин хүсч (**Ахир зухур)** намаз үйлдэнэ. Дөрвөн рекат энэхүү намазыг үйлдэх нь үдийн намазын үйлдэхтэй адил юм.

6. Дараа нь хоёр рекат тухайн хугацааны сүннет үйлдэнэ. Үйлдэх нь өглөөний намазын сүннетийн үйлдэхтэй адил.

7. Үүний адил Айет-ел-күрси ба тесбихүүд уншиж дуа хийнэ.

## Жума өдрийн сүннет ба зүй ёсууд

1. Жумаг пүрэв гарагаас угтах

2. Баасан гарагт гусул абдест авах

3. Толгойны үс сахлаа хусах Хуузны нэг баримаас илүүг хумсаа авах Цэвэр хувцас өмсөх

4. Баасан гарагийн намазд аль болох эрт явах

5. Урьд эгнээнд гарахын тулд хүй бүлэгийн мөрөөс хэтрэхгүй байх

6. Жамид намаз үйлдэгчийн урдуур үл гарах.

7. Хүндэт илтгэгч индэрт гарсны дараа юу ч үл хэдэх яригч руу дохиж зангаж ч нэсэн хариу үл өгөх азаныг дахин давтахгүй байх.

8. Баасан гарагийн намазын дараа Фатиха ,Кафирун, Ихлас, Фелак, ба Нас сүрег долоон удаа унших.

9. Оройн намазын  цаг хүртэл жамид үлдэж ибадет хийх.

10. Эхл-и сүннет мэргэдийн ном судраас өгүүлэх мэргэд багш нарын хичээл айлдалд орлцох байлцах.

11. Баасан карагг бүхэлд нь ибадетээр өнгөрөөх.

12. Баасан гараг салеват-и шерифег үйлдэх.

13. Күран-и керим унших **Кехф** сүрег унших.

14. Садака буюу өглөг өгөх.

15. Ээж аавыхаа булшийг нь эргэн тойрох.

16. Гэрийн хоолоо элбэг дэлбэг амттан хийх, бэлдэх.

17. Их хэмжээгээр намаз үйлдэх Казад үлдсэн намазтай хүмүүс каза намаз үйлдэх хэрэгтэй.

## • БАЯРЫН НАМАЗУУД •

Шеввал сарын анхны өдөр фытр /өглөг/буюу Рамазан баярын Зилхижжегийн аравдах өдөр бол Курбан баярын анхны өдөр юм. Энэ хоёр өдөрт нар гарч /болгоомжлох хугацаа өнгөрсний дараа/ хоёр рекат баярын намаз үйлдэх нь эрэгтэйчүүдэд важиб буюу зайлшгүй юм.

Баярын намазын шартууд Баасан гарагийн намазын шарт болзолтой адилхан. Гэхдээ энд хутбе сүннет бөгөөд намазын дараа уншина.

Рамазан баярт намазын урд амттан /хасарваань жимс эсхүл чихэр/ идэх гусыл хийх мисвак хэрэглэх хамгийн өнгөтэй сайн хувцсаа өмсөх фитра өглөгийг намазын өмнө өгөх, жами очих замдаа текбир унших нь мустехаб юм.

Курбан /Өргөлийн/ баярын намазаас өмнө юм идэхгүй байх намазын дараа эхлээд курбаны мах идэх намаз руу явахдаа чанга дуугаар шалтагтай хүнтэй хүн удаанаар текбир унших нь мустехаб юм.

Баярын намаз хоёр рекат юм. Хүй бүлэгтэй хамтаар  хийх бөгөөд дан ганцаар үйлдэхгүй.

## Баярын намазыг хэрхэн үйлдэх вэ?

1. Эхлээд **“Зорин хүслээ би, зайлшгүй хийх ёстой баярын намазыг үйлдэхээр бэлэн байгаа имамыг дагав би”** гэж зорин хүсээд намаз эхлэнэ. Дараа нь **Сүбханеке** уншина.

2. Сүбханекегийн дараа гараа гурван удаа текбир уншиж чихэнд хүргэж анхны болоод хоёрдоход нь гараа хоёр талд султ орхино. Гурав дахьд нь хүйсний доор гараа холбон барина. Имам эхлээд Фатиха дараа нь нэг сүрэ уншиж хамтдаа рүкүд мэхийнэ.

3. Хоёр дахь рекатд имам эхлээд Фатиха ба нэг сүре уншина. Дараа нь хоёр гар гурван удаа текбир авчирч дээш өргөнө. Гуравдахь рекатд ч хажуудаа сул орхино. Дөрөвдэхь текбирт гарыг чих тийш аваачилгүйгээр рүкүд тонгойно. Товчоор: (**Хоёр орхи нэг холбо Гурав орхи нэг бөхий**) гэж тогтон цээжлэнэ.

## Тешрик текбирүүд /Нэгдэн нягтрах залбирал

Курбан баярын урд өдөр өглөөний намазаас дөрөв дэх өдөр оройн намаз хүртэл хажи нар ба хаж руу яваагүй эрэгтэй эмэгтэй хүн бүхний хүй бүлэгийн хймтаар ч бай ганцаар ч бай үйлдсэн фарз намазын дараа мэндчилэнгүүт нэг удаа Тешрик текбириг унших нь важиб юм.

Оршуулгын намазын дараа уншиж болохгүй. Жамигээс гарсны дараа эсвэл ярьсны дараа унших хэрэггүй.

Имам текбирийг мартсан бол хүй бүлэг орхиж явахгүй. Эрэгтэйчүүд чанга дуугаар уншиж болно. Эмэгтэйчүүд удаанаар хэлнэ.

## • ТЕШРИК ТЕКБИР •

**“АЛЛАХҮ ЕКБЕР, АЛЛАХҮ ЕКБЕР. ЛА ИЛАХЕ ИЛЛАЛЛАХ ВАЛЛАХҮ ЕКБЕР. АЛЛАХҮ ЕКБЕР ВЕ ЛИЛЛАХИЛХАМИД”**

## • ҮХЭЛД БЭЛДЭХ •

Үхлийг санах нь хамгийн том сургамж юм. Имантай хүн бүр үхлийг байнга санаж байх нь сүннет юм. Үхлийг олонтаа санах нь захирамж тушаалыг дагаж нүглээс зайлсхийх шалтгаан

болно. Харам үйлдэх зориг зүрх багасна. Бидний хайрт Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем айлдаруун: **(Амтыг устгагч цэнгээн наргианыг төгсгөч үхлийг үргэлж санагтун**!) Шашны мэргэлийн зарим нь өдөр бүр нэг удаа санах нь заншил болгосон байв. Агуу их евлиа мэргэн Мүхаммед Бехаеддин-и Бүхари күддисет сиррүх өдөр болгон хорин удаа өөрийгөө үхсэн авсанд орсон хэмээн боддог байв.

Алсын зорилго гэдэг нь урт удаан амьдрахыг хэтийдэн хүсэхийг хэлнэ. Ибадет хийх шашинд зүтгэхийн тулд урт удаан амьдрахыг хүсэх нь алсын зорилго бус юм. Алсын зорилготон ибадетийг хугацаанд нь хийж чаддаггүй билээ. Наманчлахаа болино.

Зүрх сэтгэл нь хатуужина. Үхлийг огтоос үл дурсана. Шашны сургаал ба зөвлөгөнөөс сургамж авахгүй.

Урт зорилготон ямагт энэ ертөнцийн эд таваар эрх тушаалд хүрэхийн тулд амьдралаа зарцуулна. Нөгөө ертөнцийг умартана. Зөвхөн таашал цэнгэл амар тайвнаа бодно.

Хадис-и шерифт айлдахдаа

**Үхэхээсээ өмнө үхэгтүн Тооцоонд орохоосоо өмнө өөрсдийгөө тооцогун**

**Үхлийн дараа болох зүйлсийг та нарын мэдэж байгаа шигээр амьтад мэддэг байсан бол идэх тарган амьтан олж чадахгүй байсан.**

**Өдөр шөнөгүй үхлийг санагч хүн шүүгдэх өдөр шехидүүдийн хажууд байх болно.**

Алсын бодлын шалтгаан энэ ертөнцийн таашаалд шунан дурлах үхлийг мартах эрүүл энх залуу зандан насандаа хуууртах явдал юм.

Алсын бодлын эмгэгээс ангижрахын тулд энэхүү шалтгааныг үгүй хийх хэрэгтэй. Үхэл цаг мөч бүрт ирж болохыг бодох хэрэгтэй. Алсын санааг эзэмшигч болохын хор хөнөөл үхлийг санахын ач тусыг сурах хэрэгтэй. Хадис-и шерифт айлдахдаа

**Үхлийг олонтаа санагтун Түүнийг санах бодох нь хүнийг нүгэл үйлдэхээс хамгаалж нөгөө ертөнцөд хор хөнөөлтэй зүйлээс зайлсхийх шалтгаан болно.**

## Үхэл гэж юу вэ?

Үхэл нь үгүй болох гэсэн үг биш юм. Үхэл нь хүний сүнс биеийн холбоос төгсөх явдал юм. Сүнс биеэс сална гэсэн үг. Үхэл

нь хүн нэг байлдлаас нөгөө нөхцөл байдал руу шилжинэ гэсэн үг. Нэг гэрээс нөгөө гэр лүү нүүсэн мэт. Гэгээн Өмер бин Абдүлазиз өгүүлрүүн: Та нар зөвхөн мөнхийн ёс төгсгөлгүйн тулд бүтээгдсэн Харин нэг гэрээс нөгөө гэр лүү нүүдэллэнэ. Үхэл нь мюминд бэлэг хишиг юм. Нүгэлтэн нарт гамшиг юм. Хүн үхлийг хүсэхгүй. Гэтэл үхэл арга залиас илүү буянтай билээ. Хүн амьдарх дуртай байдаг. Гэтэл үхэл түүнд ач буянтай бөлгөө. Номын ёст мюмин хүн үхсэнээрээ энэ ертөнцийн зовлон тарчлан ядаргаа зүдэргээнээс ангижрана. Дарангуй хэрцгий нарын үхлээр улс орон мюмин нар тайван амгаланд хүрдэг. Нэг хэрцгий дарангуй үхэхэд дуулах эртний нэг бейт буюу хоёр мөрт дараах байдалтай болно.

*Өөрөө ч амгалан байсангүй ертөнцөд чэнх жаргаланг өгсөнгүй*
*Ертөнцөөс нуран одов булшинд агч тэсэн үлдэг*

Мүмин сүнснийхээ бие махбодоос ангижирсан хоригдол шорон гяндангаас чөлөөлөгдсөнтэй адил. Мүмин үхсэний дараа энэ ертөнц рүү эргэн ирэхийг хүсдэгггүй Зөвхөн шехидүүд л энэ дэлхийд дахин ирж дахиад шехид болохыг хүсдэг. Үхэл мусылман хүн бүрийн бэлэг юм. Нэг хүний шашныг зөвхөн оршуулга лхамгаална. Оршуулгын амьдрал нь нэг бол Диваажингийн цэцэрлэгт орших эсвэл Тамын нүхэнд байх мэт.

## Үхэл бол үнэн юм

0Үхлээс чөлөөлөгдөх боломжтой юу? Мэдээжээр үгүй. Хэн ч нэг мөч болтугай амьдрах өөрт нь боломжгүй. Амьдрах хугацаа нь дуусан хүн үхнэ. Энэ хугацаа нь нүд нээгээд аних хүртэл өнгөрсөн мөч болно. Күарн-и керимд нэг аят-и керимеээс утгачлавал, (**Эсэллэрийг ирсэн үед түүнийг нэг цаг урагш хойш болголхгүй)** хэмээн айлджээ.

Аллах хэн нэгний үхлийг хаана таална тэр хүн эд хөрөнгө үр хүүхдээ орхиж тэнд нас нөгчинө.

0Аллах бидний өдөрт хэдий хэр амьсгаа авч өгдгийг мэднэ. Түүний мэдэхгүй зшйл гэж үгүй. Иман хийж амьдрал минь ибадетээр өнгөрсөн бол төгсгөд л нь аз жаргал болно.

Аллах Азрайл алейхисселамд айлдруун **(Нөхдийнхөө амийг**

хураагдан цугларсан бөлгөө. Мод өвс намазд зогсох мэт босоо байна. Амьтад рүкү байдлаар амьгүй зүйлс ч гэлээ намазд Каде/ намазын суулт/-д суух мэт газар таран байрласан байнам. Намаз үйлдэгч эл ибадетийг бүгдийг нь хийж байна. Намаз үйлдэх өргөмжлөл гайхамшигт **/мираж/** шөнө фарз болсон. Тэр шөнө гайхамшиг үйлдэхээр хувь ногдсон Аллахын хайрт Пейгамберт зохицохын дагахыг бодон намаз үйлдэх нэгэн мусылман хүн Тэр Дээд Пейгамбер мэт Аллахт ойртсон сууринд өргөмжлөгдөнө. Аллах ба Түүний Элчийн эсрэг найрсаг ёсорхуу байж тайван амгалан намаз үйлдэгчид энэхүү зэрэглэлд өргөмжлөгдсөнөө ойлгоно. Аллах ба Түүний хайрт Элч энэхүү сүсэгтэн олонд өршөөн нигүүлсэн их буян оршсон бөгөөд намаз үйлдэхийг фарз болгосон байна. Үүний тулд Бидний Эзэн Тэнгэрт талархан баярлаг. Түүний хайрт элч салеват ба техыййат болон дуга үйлдэнэ бид. Намаз үйлдэхдээ гарч ирэх баясгалантай амгалан тайван гайхагдахаар зүйл бөлгөө. Бидний багш Мазхер-и Жан-и Жанан айлдахдаа Намаз үйлдэхэд Аллах түүнийг үзэх харах боломжгүй ч гэсэн үзэх мэт болно. Энэ нөхцөл байдал гарч ирэхийг тасаввүфын/ мистикчид/ дээд мэргэд үг дуу нэгтэй мэдүүлсэн байдаг. Исламын шашны эхэн үед намазыг Күдүсийн эсрэг үйлддэг байв. Бейт-үл-мүкаддесийн эсрэг үйлдэхийг орхиж Ибрахим алейхиссаламын кыбла рүү хандахыг тушаах цагт Медине дэх жүүд нар уурлан бухимджээ. /Бейт-үл – мүкаддесийн эсрэг үйлдсэн намаз хэрхэн вэ?/ гэцгээв. Бекара сюре 143 айет-и керимe ирж **(Аллах та нарын иманыг соёрхон таалахгүй)** хэмээн утгачлан айлдав. Намаз хариугүй үлдэхгүй хэмээн мэдүүлсэн бөлгөө. Намаз иман үгээр өгүүлэгдсэн. Үүнээс үзэхэд намазыг сүннетэд тохируулан үйлдэхгүй байх нь иманыг алдана гэсэн үг болно. Бидний эрхэм элч \ **(Минийй нүдний гэрэл гэгээ амт нь намазд байдаг)** хэмээв. Энэхүү хадис-и шариф Аллах намазд гарч ирээд гэрч болдог. Ингэхлээр нүдэнд минь амгалан тайван бий болдог гэсэн үг билээ. Нэг хадис-и шарифт **(Аяа Билал радыйаллаху анх Намайг тайвшруул)** хэмээн зарлиг болсон ба энэ нь Аяа Билал Эзэн уншиж намазын икаметийг хэлж намайг амраа гэсэн үг болно. Намазаас өөр зүйлд тайвшралаа хайх хүн зөвшөөрөгдөхгүй юм. Намазыг гээн алдагч бусад шашны үйлийг ч илүү ихээр хаяж орхино.

# • НАМАЗ ДАХЬ ДЭЭД ЧАНАР •

Имиам-и Раббани рахметүллахи алех Мектүбат номын нэгдүгээр боть хоёр зуун жаран нэгдүгээр бүлэгт айлдахдаа:

Намаз нь Исламын таван шартаас хоёрдох нь гэдгийг зайлшгүй мэдэх ёстой Бүхий л гибадетүүдийг өөртөө агуулсан байдаг. Исламын тавны нэг хэсэг нь ч гэлээ энэхүү хураах цогцлох чанараасаа болоод дан ганцаараа мусылманы ёсон хэмэээх болсон бөлгөө. Хүнийг Аллахын буянд аваачих явдал хийдлийн анхдагч нь болсон бөлгөө. Ертөнцийн Эзэн ба Элчүүдийн хамгийн оройн дээд бологчийн өргөмжлөлийн шөнө Диваажинд оногдох хишиг буян дэлхийд буусны дараа энэ дэлхийн нөхцөл байдалд зохирон өөрт нь гагцхүү намазд үр нөлөө хайрласан билээ. Иймээс **Намаз мүмин нарын өргөмжлөл гайхамшиг /мираж/ юм.** хэмээн зарлиг болсон билээ. Нэг хадис-и шарифт **Хүний Аллах-д хамгийн ойр байх үе нь намазын үе юм** хэмээн зарлигласан байна. түүний замд яг ул мөрөөр нь замнагч дээдэст, үзэхүйн төрөөс ирэх энэ ертөнцийн их хувь хишиг зөвхөн намазд оршдог. Тиймээ энэ ертөнцөд Аллахыг үзэх боломжгүй бөгөөд энэ дэлхий үүнд тохиромжгүй юм. Гэхдээ түүнийг дагасан дээдэст намаз үйлдэхэд зарим зүйл үзэхүй/ рует/ заяагдана. Намаз үйлдэхийг зарлигдаагүй байсан бол зорилго чиглэлийн гоо царайны хөшгийг хэн татна гэж? Хайрлан дурлагч хайртанаа хэрхэн олох байсан гэж? Намаз гомдон гунихарсан сүнс санаанд амт оруулагч юм. Намаз өвчтөнг амирлуулагч юм. Сүнсний тэжээл бол намаз юм. Зүрх сэтгэлийн анагаал эм нь намаз юм. **Аяа Билал намайг тайвшруул** гэж эзэн уншихыг зарлигдах хадис-и шариф үүнийг зааснаараа **Намаз миний зүрхний баясал хөөр нүдний цөцгий юм** гэх хадис-и шариф энэхүү хүслийг үзүүлж байна. Таашаал тэнгэрийн хайрт умбан мансуурах онгод /вежд/ мэдлэг ухаан албан тушаал гэрэл, зүрх сэтгэл дэхь өнгө будаг хэмжээ ойлгогдох эс ойлгогдох харагдах шинж тэмдэгтэй тэмдэггүй оршихуйн аль нь намазын гадна үүсэн бий болбол мөн намазын үнэн чанараас ямар нэг зүйл ухагдахгүй бол энэхүү эл буй нар бүгд сүүдэр тусгал хэлбэрээс үүссэн байнам. Магадгүй хоосон бодол /вехм/ мөрөөдлөөс өөр юу ч биш. Намазын үнэн чанарыг үл ухагч насанд хүрсэн хүн намазд зогсонгуут энэ ертөнцөөс тасарч нөгөө ертөнцийн амьдралд орох ба нөгөө ертөнцөд

байх хишиг буянтай золгох ба өөр хоорондоо нь тусгал мөрөөдөл хутгалдалгүйгээр уугуул шинжээс нь таашаал хувь хүртэнэ. Яагаад гэвэл энэ ертөнцийн бүхий л төгс төгөлдөр хувь хишиг сүүдэр ба үзэгдлээс тогтоно. Сүүдэр ба үзэгдэл холилдолгүйгээр шууд уугуул мөнөөс үүсэн гарч ирэхүй нөгөө ертөнцөд л хамаатай. Энэ ертөнцөд уугуул мөнөөс хүртэхийн тулд өргөмжлөл миграж хэрэгтэй. Энэхүү өргөмжлөл нь мүмин хүний намаз болно. Энэхүү хувь хишиг зөвхөн энээ сүсэгтэн олонд л хамаатай. Пайгамбараа даган баяссаны ачаар үүн лүгээ золгоно. Учир нь Эдний Пайгамбар саллаллаху алехи уа саллам Өргөмжлөлийн шөнө энэ ертөнцөөс ангижирч нөгөө ертөнц рүү ажирсан. Диваажин руу орж рүетийн аз жаргал хувь хишигээр соёрхогдсон. Аяа Эзэн Тэнгэр минь. Чи Агуу их Пейгамбер “саллаллаху алейхи уа селлем”ийг бидний зүгээс Түүний агуу ихэд зохирсон сайн үйл буяныг соёрх Бүхий л Пейгамбер “ала небиййана уе алехимуссалевату веттеслимат” нарын буян хишгийг өгөгтүн Тэд нар чамайг таньж таалалд чинь хүрэхээр зүтгэж чиний дуртай замыг заасан бөлгөө.

Тасаввүфийн замд оршигч олон хүн өөрсдөд нь намазын үнэн чанарыг мэдээгүй намазын төгс төгөлдөр шинжийг таниагүй учраас зовлонгийнхоо илаарлыг өөр зүйлээс хайсан ба зорилгодоо хүрэхийн тулд ондоо зүйлд өөрсдийгөө зориулсан билээ. Тэр бүү хэл эдний зарим нь намазыг энэ замаас ангид зорилго үйлстэй нь холбоогүй гэж бодсон. Мацагыг намазаас илүүд үзсэн. Намазын үнэн мөнийг үл ухсан олон хүн зовлонгоос гэтэлгэх сүнс санаагаа амирлуулахыг гуурсан бишгүүр / сима/ дуу аялгуу өөрөөр хэлбэл хөгжим онгод /вежд/ мансуурахад эрж хайж байв. Зорилго нь хайрлагдсан хөгжмийн хөшиг халхавчийн цаана байгаа гэж бодсон. Иймээс бүжиг хатираанд өөрсдийгөө зориулсан атал **Аллах эрүүлжих үр нөлөөг бүтээгээгүй** гэх хадис-и шарифийг сонссон байв. Тиймээ усанд живэх гэж байгаа анхлан сэлэгч гартаа тааралдсан өвс бүрээс зуурна. Аливаа нэгэнд дурлах нь дурласан хүнийг дүлий сохор болгодог. Эдгээрт хэрэв намазын төгс төгөлдөр шинжээс өчүүхэн ч байтугай амталж мэдсэн бол гуурсан бишгүүр хийгээд ая дуу аманд ч үл багтаж онгодлохуй санаанд нь орохооргүй байсан бөлгөө.

Аяа дүү минь Намаз ба хөгжмийн хооронд хэдий хэр хол зай байна намазд гарч ирэх болох ялж төгс нөгчихүй ба хөгжмөөс гарч

ирэх нөлөө ч гэсэн нэг нь нөгөөгөөсөө тэр хэрээр хол юм. Оюун ухаантай хүн энэ хэрийн бэлгэ бошгоос олон зүйл ойлгоно.

Ибадетүүдээс таашаал авах намаз үйлдэх нь төвөггүй санагдах нь Аллахын хамгийн том хишиг буяны нэг бөлгөө. Ялангуяа намазын амтыг мэдрэх хувь, төгс төгөлдрийг үл мэдэгчдэд оногдохгүй. Ялангуяа фарз намазын амтыг зөвхөн тэд л мэдэрнэ. Яагаад гэвэл төгс төгөлдөрд ойртогч нарт нафиле намазын амтыг мэдүүлнэ. Эцэст нь зөвхөн намазын амт л мэдэгдэнэ. Нафиле намазууд амт шимтгүй болж фарзуудын үйлдэх нь их ашиг орлого гэж тооцогдоно.

/Нафиле намаз фарз ба важибээс гаднах намаз гэсэн үг. Таван удаагийн намазын сүннетүүд бусад важиб үл болох намазууд бүгдээрээ нафиле юм. Меккед болох үл болох бүх сүннетүүд нафиле буюу сул юм. /

Бүхий л намазаас ялгаран гарч ирэх амт шимээс хүсэл ташаалд хувь үгүй юм. Хүн энэхүү амтыг мэдрэхэд хүсэл ташаал нь уйлагнан хашгирна. Аяа Эзэн Тэнгэр минь Энэ ямар том цол хэргэм буй. Бид мэт сүнс санаа нь өвчтэй хүмүүсийн энэхүү үгийг сонсох нь их хувь хишиг жинхэнэ аз жаргал мөн.

Энэ дэлхийд намазын цол зэрэг нөгөө ертөнцөд Аллах үзэхийн өргөмжлөл мэт гэдгийг сайтар мэдэгтүн та бүхэн. Энэ дэлхийд хүний Аллахтай хамгийн ойр байх цаг хугацаа нь намаз үйлдэх цаг юм. Нөгөө ертөнцөд хамгийн ойр болдог нь ч хишиг хувь өөрөөр хэлбэл Аллахыг харах цаг мөч болно. Энэ дэлхий дэх бүхий л гибадетүүд хүнийг хүн болгож чадах нөхцөл байдалд авчрахын төлөө билээ. Ибадетийн уг зорилго бол намаз үйлдэх явдал юм. Мөнхийн аз жаргал төгсгөлгүй буян хишигтэй золгохуйг зөвхөн намаз үйлдсэнээр олж авна.

**Намаз** бүхий л ибадетүүд болон мацагаас ч илүү үнэ хүндтэй бөлгөө. Намаз нь гомдсон сэтгэлийг таашаалаар дүүргэнэ. Намаз нүглийг үгүй хийнэ. Хүмүүсийг муу муухайгаас хамгаална. Хадис-и шерифт **Намаз миний зүрхний баяр баяслын эх сурвалж билээ**. хэмээн өгүүлжээ. Намаз гоморхогч сүнс санаанд амт шим оруулна . Намаз сүнс санааны хүнс билээ. Намаз зүрх сэтгэлийн эмчилгээ болно. Намаз зарим мөчид ойлгон мэдрэгчийн хэл Муса алейхисселамд хэлсэн хүн мод мэт болох нь бий.

## Гэгээн Имам-и Раббани Мектүбат номын 1 боть 266 дахь бүлэгт өгүүлрүүн

Итгэл сүсэг болоод бишрэн шүтэхүйг цэгцэлсний дараа фыкх ахкамыг /өөрөөр хэлбэл манай шашны зарлиглан хорьсон зүйлийг мэдээжээр сурах хэрэгтэй. Фарз важиб халал ба рхарамуудыг сүннет ба мекрүхүүдийг болон эргэлзээтэй зүйлийг шаардлагатай хүртэл нь сурах энэхүү мэдлэгээрээ үйлдэл хийх хэрэгтэй. Фыкх номуудыг сурах мусылман бүрт хэрэгтэй. Тэднийг мэдэхгүйгээр мусылман болохгүй/ Аллахын тушаалыг хийх Түүний таалах мэтээр амьдрахаар зүтгэх хэрэгтэй. Түүний хамгийн их таалдаг тушаан захирамжилсан зүйл нь өдөр бүр таван удаа намаз үйлдэх явдал Намаз шашны тулгур багана юм. Намазын чухал болох хэрхэн үйлдэхийг өгүүлнэ би ихэд анхааран сонсогтун та бүхэн. Эхлээд сүннет /өөрөөр хэлбэл хуульт эрхийн номуудад бичигдсэн бүрэн зохицон абдест авах хэрэгтэй. Абдест авахдаа биеийн угаавал зохих хэсгийг гурван удаа тухай бүртээ тал бүрийг бүрнээр нь угаахад их анхаарах хэрэгтэй. Ийнхүү сүннетэд тохирсон абдест авах болно. Толгойд месих хийхдээ толгойны бүх талыг хамтруулан зүлгэх хэрэгтэй. Чих шилэн хүзүүг сайтар илж арчих хийх хэрэгтэй. Хөлийн хуруут хиллжуулан халал болгоход /өөрөөр хэлбэл хөлийн хурууны завсрыг цэвэрлэхэд /зүүн гарын жижиг хурууг хөлийн хурууны доод хэсгээс хооронд нь хийнэ гэж заасан бөлгөө. Үүнийг чухалчилж мустехаб хэмээн өнгөрөхгүй байх хэрэгтэй. Мустехабыг хөнгөлөн үзэх хэрэггүй. Эдгээр нь Аллахын дуртай таалдаг зүйл юм. Хэрвээ бүх ертөнцийг өгснөөр дуртай ажлаа хийж болохыг мэдвэл энэ дэлхийг өгч тэр ажлыг хийж чадвал ихэд ашиг тус олох ба хэд хэдэн сагс хэсгийг өгч үнэ цэнэтэй нэг алмаазыг олж авах мэт болно. Эсхүл хэд хэдэн чулууны хэлтэрхий өгч нас нөгчсөн нэг хайрт хүний сүнсийг эгүүлэн авчирч амьдруулах мэт юм.

Намаз мүмин нарын өргөмжлөл юм. Өөрөөр хэлбэл өргөмжлөлийн шөнө Манай Пейгамбер саллаллаху алейхи ве селлемд илэрсэн хишиг буяныг энэ ертөнцөд Түүний сүслэн дагагч нарт зөвхөн намаз л амтлуулан мэдрүүлнэ. Эрчүүд фарз намазыг хүй бүлэгэй хамт үйлдэхэд ихэд анхаарах хэрэгтэй. Тэр бүү хэл нэгдэх такбирийг имамтай хамт авах хэрэгтэй. /Эмэгтэйчүүдийн

хүй бүлэг болоод намаз үйлдэхийн тулд хафиз сонсох эсхүл мевлид /Мухаммедын төрсөн тухай яруу найраг/ сонсохын тулд жамид эрчүүдийн хооронд хутгалдах ялангуяа буян хураахын тулд Баасан гарагийн намаз руу ирэх нь нүгэл бөлгөө.

Намазыг цагт нь үйлдэх нь /цагтаа үйлдэж буйгаа мэдэх/ шарт юм. /Ганцаар байхдаа намаз бүрийг эхлээд цаг хугацаанд нь үйлдэх хэрэгтэй.оройн болоод шөнийн намазыг Имам-и агзамын эхлснээр бол хамаарч үйлдэх хэрэгтэй. Намаз хэдий хугцаанаас нь оройтож үйлдэнэ төдий чинээ буян нь хорогдоно. Мустехаб болох цагт хүй бүлэгтэй хамт үйлдэхийн тулд месжид рүү явахын тулд юм. Намазыг үйлдэлгүйгээр цаг нь гарвал хүн алсан мэт их нүгэл болно. Каза хийснээр энэхүү нүгэл өршөөгдөхгүй. Зөвхөн өр зээл төлөгдөнө. Энэ нүглийг өршөөн хэлтрүүлэхийн тулд төгс наминчлал **/тевбе-и насүх/** хийх эсвэл хажж-и мебрүр хийх хэрэгтэй. (Ибн-и Абидин)

Намазд Күран-и керимийг сүннет болох хэмжээгээр унших хэрэгтэй. Рүкү ба сеждед хөдөлгөөнгүй зогсох магадгүй хэрэгтэй. Учир нь фарз эсвэл уажиб юм. Рүкүгээс босонгуут биеийн яс хэвийн байрандаа орохоор цэх шулуун зогсох хэрэгтэй. Үүний дараа нэг хэсэг энэ байдлаар зогсох нь фарз эсвэл уажиб эсвэл сүннет гэсэн байна. Хоёр сеждегийн хооронд суух ч ийм юм. Үүнийг магадгүй ихэд анхаарах хэрэгтэй. Рүкү ба сеждед тесбих унших нь хамгийн багадаа гурван удаа байна. Ихэнх нь долоо эсхүл арван нэг байна. Имамын хувьд хүй бүлгийн байдлаас хамаарна. Хүч чадалтай хүн зовлон зүдгүүргүй цагт ганцаар үйлдэхэд тесбихүүдийг хамгийн бага хэмжээгээр унших нь ямар ичгүүртэй байдал вэ? Ядахдаа гурван удаа хэлэх хэрэгтэй. Сеждед хэвтэхэд газарт илүү ойр байх эрхтэнг түрүүлж тавих ёстой. Тэгвэл, эхлээд хоёр өвдөг дараа нь хоёр гар дараа нь хамар магнайг талвина. Хоёр өвдөг гарын баруун талынхыг нь эхэлж тавина. Сеждегээс босоход дээр байх эрхтэн эхлээд өргөгдөнө. Тиймээс эхлээд магнайг өргөх хэрэгтэй Босоо зогсож байхдаа сеждегийн оронд рүкүд байхад хөл сеждед хамрын үзүүр суухад хоёр гар эсвэл өвөр лүү харна. Энэхүү бидний хэлсэн газар луу харж нүд эргэн тойрон руу хальтрахгүй бол намаз хүй бүлэгтэй үйлдэгдэж болно. Өөрөөр хэлбэл, зүрхээрээ энэ дэлхийгээс чөлөөлөгдөж болно. Хүндлэл гач ирнэ. Тиймээс ч Бидний Пейгамбер саллалллаху алейхи үе

селлем ийнхүү айлдсан билээ. Гарын хурууг рүкүд сарвайлгах сеждед нийлүүлэх нь сүннет юм. Эдгээрийг анхаарах хэрэгтэй. Хуруу нь саланги эсвэл нийлээстэй байлгах нь шалтгаангүй юм уу хий хоосон зүйл биш. Исламын шашны эзэн /өөрөөр хэлбэл Бидний Пейгамбер саллалллаху алейхи уе селлем/ ач тусыг нь болгоож ийн хийсэн билээ. Бидний хувьд исламын ёсны эзэнд нь зохицох ,тэнцэх их ач тус үгүй бөлгөө. Алейхиссалеуату уесселам. Энэ хэлсэн бүхэн хууль эрхийн номуудад заасан зүйлийг хийх урамшуулал дэмжээс зоригжуулан бадраахуй юм. Аллах бидэнд болоод та бүхэнд исламын шашны үзүүлсэн номын ёсын үйлсийг хийх хувь ногдог. Пейгамберүүдийн угсаа эзэн хамгийн сайн хамгийн орй дээд хүндлэлийн тулд “алейхи уе алейхим уе ала али күллин минессалеуати ефдалуха уе минеттеслимати екмелуха” энэ дугаг минь зөвшөөрөн соёрх Амин

## Имам-и Раббани рахметүллахи алейх Мектүбат номын мөн хоёрдугаар боть жаран есдүгээр бүлэгт айлдаруун:

Аллах талархаг. Түүний сонгосон таалсан күл нарт тайван амгалан байг Таны захиа ирлээ Найз нөхөд чинь зөв замаас ангижраагүй нь ойлгомжтой болж ихэд баярлуулав. Аллах зөв үйл зөв замдаа буйг тань нэмэг Найз нөхөдтэйгээ хамт өгчсөн үүргийг хийсээр байна бид нар. Таван удаагийн намазыг тавь жаран хүний хүй бүлэгтэй хамт үйлдэж байна бид гэж хэлнэ та нар Иймийн тулд Аллахтай хамт байх нь бие махбод эрхтэн нь ч ахкам-и шерийег хийхээр чимэглэх юутай том буян хишиг бэ. Энэ цагт хүмүүсийн дийлэнх нь намазыг үйлдэхдээ аядуу хандаж байна. Түманинет / өөрөөр хэлбэл эрхтэн хөдлөхгүй байх/ ба зөв мөргөх уг үндсийг / тадыл эркан/ /нэг өдөр сүбханаллах гэж хэлэх хүртэл хөдөлгөөнгүй зогсох/ чухалд үл тооцож байна. Иймийн тулд миний хайрт тэ өүхэнд энэ цэгийг өгүүлэх зайлшгүй байлаа. Сайтар сонсогтун Бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлем **Хамгийн том хулгайч бол өөрийнхөө намазыг хулгайлагч юм** хэмээв Аяа Ресүллах Хэн нэгэн өөрийнхөө намазыг хэрхэн хулуун хумслана гэж хэмээн асууцгаав. Энэ удаа айлдахдаа Рүкү ба сеждед бэлхүүсээ газар байрлуулж бага зэрэг үл зогсох хүний намазыг Аллах хүлээж авахгүй хэмээн хэмээв. Бидний Пейгамбер саллаллаху алехи

уе селлем хэн нэгнийг намаз үйлдэх үед рүкү ба сеждег бүрэн гүйцэд хийж буй эсэхийг үзээд **Чи намазаа ийнхүү үйлддэг тул Мүхаммед алейхиссилату уессламын шашнаас өөр шашинд хамаатайгаар үхэхээс аюулгүй байна уу хэмээв. Мөн айлдахдаа Та нараас хэн нэгэн намазыг үйлдэхдээ рүкүгийн дараа бүрнээр нь үйлдэж цэх цэгцээр зогсохгүй бол босоогоор эрхтэн бүрийг газартаа байхгүй бол намаз нь бүрэн гүйцэд болохгүй. Энэ удаа айлдахдаа, Хоёр сеждегийн хоорond цэх суухгүй бол намаз тань бүрэн гүйцэд болохгүй хэмээв.** Нэг өдөр бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлем нэг хүн намаз үйлдэж байхад намазын хууль дүрэм ба уг үндэст зохицоогүйг рүкүгээс босоход өндийж зогсож босоогүйг хоёр сеждегийн хооронд суухгүй байгааг хараад айлдахдаа, **Хэрвээ намазаа ийнхүү үйлдэж үхвэл шүүгдэх өдөр чамайг миний сүслэн дагагчдынх гэж хэлэхгүй. Өөр нэг газар айлдахдаа Ийм байдлаар үхвэл Чи Мүхаммед алейхисселамын шашинд хамаатайгаар үхэхгүй болно хэмээв.** Эбү Хурейре радыйаллаху анх айлдахдаа, Жаран жил бүхий л намазаа үйлдэж нэг ч намаз нь үл хүлээн зөвшөөрөгдөх хүн рүкү ба сеждегээ бүрэн гүйцэд хийгээгүй хүн юм хэмээв. Зейд ибни Вехб рахметүллах алейх нэг хүн намаз үйлдэхдээ рүкү сеждегээ бүрэн гүйцэд хийхгүй байгааг харав. Хажууда дуудаад хэдий хэр хугацаанд ийнхүү намаз үйлдэж байна хэмээн асуухад дөчин жил гэхэд чи дөчин жил намаз үйлдээгүй юм байна. Үхвэл Мүхаммед Ресуллаллах саллаллаху алейхи уе селлемийн сүннет өөрөр хэлбэл шашинд нь үхэхгүй чи хэмээв.

Таберани рахметаллахи **Эвсатдаа** өгүүлэхдээ, нэг мүсүлман намазаа сайхан үйлдэж рүкү ба сежденүүдээ бүрэн гүйцэд үйлдвэл намаз баярлан хөхиж гэрэл гэгээтэй болно. Сахиусан тэнгэрүүд нар тэрхүү намазыг тэнгэрт хүргэн соёрхоно. Тэрхүү намаз намазыг үйлдэгчид сайн дуга хийж чи намайг алдаа дутагдалтай болохоос авран хамгаалдгийн адил Аллах ч гэсэн чамайг хамгалаг гэнэ. Намазыг сайхан үйлдэхгүй бол харлана. Сахиусан тэнгэрүүд нэр тэр намазаас жигшинэ. Тэнгэр огторгуйд хүргэж өгөхгүй. Тэрхүү намаз үйлдэгчид муу Дүга хийнэ. Чи намайг алдаж муу муухай байдалд оруулсан шигээр Аллах ч гэсэн чамайг алдаг хэмээв. Тэгэхээр намазаа бүрэн гүйцэд үйлдэхээр зүтгэх хэрэгтэй тадил-и эрканыг хийж рүкү сежде **Кавмег** / өөрөөр хэлбэл, рүкүгээс босч

зогсохыг / мөн **Желсег /** өөрөөр хэлбэл, хоёр сеждегийн хооронд суухыг/ сайтар үйлдэх хэрэгтэй. Бусдын алдаа дутууг харангуутаа хэлэх хэрэгтэй. Шашны ахан дүүсэд намазыг бүрэн гүйцэл үйлдэхээр туслах хэрэгтэй. Түманинет /өөрөөр хэлбэл эрхтэн хөдлөхгүй байх/ ба тадыл эрканы /нэг өдөр сүбханаллах гэж хэлэх хүртэл хөдөлгөөнгүй зогсох/ хийх шалгтаан болох хэрэгтэй. Ихэнх мусылман үүнийг хийх баяр баясгалангаас хагацаж байна. Энэхүү буян алга болсон байна. Энэ үйл үйлдлийг дахин гаргаж ирэх нь маш чухал юм. Бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлем айлдахдаа **Миний мартагдсан сүннетийг илрүүлэн сэргээгчид зуун шехидийн буян оногдоно хэмээв.**

Хүй бүлэгтэй хамтаар намазыг үйлдэхэд эгнээг шулуун эмхтэй хийхэд ч анхаарах хэрэгтэй. Эгнээний хойно урд зогсох ёсгүй. Хүн бүр нэг эгнээнд зогсохыг хичээх хэрэгтэй. Бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлем эхлээд эгнээг цэгцлээд дараа нь намазд зогсдог байв. Эгнээг цэгцлэх нь намазыг үйлдэхийн нэг хэсэг хэмээн айлддаг байв. Аяа Эзэн Тэнгэр минь бидэнд эцэс төгсгөлгүй намазын цаг хугацаа хайрлан соёрх Бид бүгдийг зөв замаас бүү салга

**Нэг мусыуман** хүн Энэ дэлхийд гэгээн хойд насанд сайд болохыг хүсвэл өөрт нь доорх гурван ааш аяг байг:

Бүтээгдэгч нараас юуг ч үл хүлээх Мусылман нар /ба зимми / исламын нутагт гэрээгээр суух кафир/ кафир нарыг үхсэн ч гэсэн/ гүтгэхгүй байх. Бусдын эрх хамаарах зүйлийг авахгүй байх.

## • НАМАЗЫН ЭСРАР БУЮУ НУУЦЛАГУУД •

Имам-и Раббани күддисе сиррүх Мектүбат номынхоо нэгдүгэр боть гурван зуун дөрөвдүгээр бүлэгт айлдахдаа

Аллах талархаж Бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлемд салауат уншсаны дараа мөнхийн аз жаргалтай золгохоор дүга хийнэ би. Аллах олон тооны аят-и керимэд Аллахын хүсэн таалах үйл үйлдлийг хүсэх мүминүүдийн Диваажинд орохыг өгүүлж байна. Энэхүү Аллахын хүсэн таалах үйл үйлдлүүд юу вэ бүхий л сайн үйл үү? эсвэл зарим нь уу? Хэрэв сайн үйл бүгдээр бол эдгээрийг хэн ч хийж үл чадна. Зарим нь бол ямар сайн үйлс хүсч байна вэ? Эцэстээ Аллах лүтф хийж ийнхүү өгүүлсэн ба

Аллахын хүсэн таалах үйл үйлдэлд Исламын таван рүкү тулгуур юм. Исламын энэхүү таван үндсийг хэн нэгэн эрхээрээ өө сэвгүй хийвэл Тамаас аврагдах гэдэгт ихэд найддаг. Яагаад гэвэл энэ нь угтаа номын ёст үйлс бөгөөд хүнийг нүгэл өөдгүй муухай зүйл хийхээс хамгаалан сэргийлнэ. Эцэстээ Куран-и керимд Анкебүт/ Аалз/ сүре нь дөчин тав дахь аятд утгачилвал, **Өө сэвгүй хийсэн нэг намаз хүнийг муухай бохир зүйлийг үйлдэхээс хамгаална** хэмээн зарлигдаж байна. Нэг хүнд Исламын таван шарт болзлыг биелүүлэх хувь оногдвол буян хишгийн талархсан болно. Яагаад гэвэл өөрөө Ниса/Эмс/ сүре зуун дөчин зургаа дахь аятэд утгачилвал **Иман хийж талархвал зовлонд унагахгүй** хэмээн зарлиглаж байна. Тэгвэл Исламын таван болзлыг биелүүлэхийн тулд амин зүрхнээсээ зүтгэх хэрэгтэй.

Энэхүү таван болзлоос хамгийн чухал нь намаз бөгөөд шашны тулгуур багана бөлгөө. Намазын зүй ёсоос нэгийг нь ч болов алдалгүйгээр үйлдэхээр чармайх хэрэгтэй. Намазыг бүрэн гүйцэд үйлдэж чадсан бол Исламын үндсэн язгуур томоохон суурь тавигдсан болно. Тамаас аврах бат бэх оосроос зуурч авах болно. Аллах бид бүгдэд зөв намаз үйлдэх хувь оноог Намазд зогсохдоо **Аллаху экбер** гэх нь Аллах ямар ч бүтээгдэгчийн гибадет хэрэгцээгүй болохыг бүх талаас юугаар ч үл дутагдахыг хүмүүсийн намаз түүнд ашиггүй болохыг зааж байна. Намазын доторх текбирүүд нь Аллахын эсрэг зохих ибадет хийхээр тохирох хүч чадал бидэнд байхгүйг үзүүлнэ. Рүкү дэхь тесбихүүдэд ч гэсэн энэ утга байх тул рүкүгийн дараа текбирийг тушаан захирамжлаагүй бөлгөө. Гэтэл сежде тесбихүүдийн дараа гэж тушаасан. Яагаад гэвэл сежде нь даруу дорой байдлын хамгийн туйл адгийн явдал ба өчүүхэн дорой байхын хамгтийн дээд зэрэг тул үүнийг хийнгүүт зүй ёсоороо бүрэн гүйцэт ибадет хийсэнд тооцогдоно. Энэхүү үзэл бодлоос сэргийлэхийн тулд сеждед хэвтэж босоход текбир унших нь сүннет болохын зэрэгцээ сежде тесбихүүдийг хэлхийг зарлиг болгосон билээ. Намаз мүминий өргөмжлөл болох тул намазын төгсгөлд бидний Пейгамбер саллаллаху алехи уе селлем өргөмжлөлийн шөнө хэлж таалан болгоосон үгсийг өөрөөр хэлбэл Эттехиййатүг уншихыг тушаасан болно. Тэгвэл намаз үйлдэгч хэн нэгэн намаз-өргөмжлөлийг үйлдэх байдлаар Аллахад төгс ойр байхуйг намазаас эрж хайх хэрэгтэй.

Бидний Пейгамбер саллаллаху алейхи  уесселам айлдахдаа **Хүний Эзэн Тэнгэртээ хамгийн ойр байх цаг мөч нь намаз үйлдэх цаг юм** хэмээв. Намаз үйлдэх хэн нэгэн Эзэн Тэнгэртэйгээ ярьж Түүнд залбиран гуйж Түүний агуу ихийг Түүнээс бусад нь юу ч биш болохыг харах явдал мөн. Иймийн тулд намазд айдас гэлмэх гарч ирэх тул тайтгаран амгалан болохын тулд намазын төгсгөлд хоёр удаа мэндчлэхийг тушаасан байна.

Бидний Пейгамбер саллаллаху алейхи уе селлем нэг хадис-и шерифт **Фарз намазын дараа 33 тесбих 33 тахмид 33 текбир нэг техлил** хийхийг зарлиглан тушаасан байна. үүний шалтгаан нь намазын алдаа дутуу тесбихээр халхлагдана. Түүнд бүрэн тохирох ибадет хийгдээгүйг өгүүлнэ. Тахмидийн хувьд намаз хийх хувь тохиосон нь Түүний тусламж болохыг ойлгоод энэхүү том буян хишигт баярлан талархана. Текбирийг хийж Түүнээс өөр ибадетэд тохирох хэн ч үгүй болохыг өгүүлнэ.

Намазыг шарт болзол зүй ёстойгоо тохируулан үйлдвэл алдаа дутагдал ч гэсэн хучигдан халхлагдан намазыг хайрлан соёрхохдоо ч талархан ибадет хийх өөр хэний ч эрх үгүйг зүрх сэтгэлээсээ цэвэр тунгалгаар келиме-и тевхидийн гэрчлэлд өгүүлэхэд энэхүү намаз хүлээн зөвшөөрөгдөж болно. Энэ хүн намаз үйлдэгч аврагдагчийн нэгэн болно. Аяа Эзэн Тэнгэр минь! Пейгамбер нарын хамгийн оройн дээд хүндлэлийн “алейхи уе ала алихимүссалеуатү уеттеслимат” төлөө биднийг намаз үйлдэгч мөн аврагдагч аз жаргалтай боолын нэг болгон соёрх Амин!

## Гэгээн Имам-и Мүхаммед Масүм Мектүбатынхаа хоёрдугаар боть арван нэгдүгээр захиандаа айлдахдаа:

Аллах хүмүүсийг эзэнгүй хий орхиогүй. Хүссэн бүхнээ хийхийг зөвшөөрөөгүй. Тачаан эгээрэхийн хүсэл ба мэдээжээр амьтанлаг таашаал хэтрэн гажиж захирагдахыг иймхүү гай гамшигт туугдахыг хүсээгүй. Тайван амгалан амьдарч эцэс төгсгөлгүй аз жаргалд золгохын тулд хүсэл таашаалаа хэрэглэх замыг нь заасан ба энэ болоод нөгөө ертөнцийн аз жаргалын шалтгаан болох ач тустай зүйлсийг хийхийг тушаасан Хор хөнөөлтэй зүйлийг хийхийг хорьсон бөлгөө. Энэхүү тушаал хоригийг Ахкам-и исламийне гэсэн. Энэ дэлхийд тайван амгалан

амьдарч аз жаргалтай золгохыг хүссэн хүн исламын шашинд зохицох нь зайлшгүй үүрэг билээ. Тачаан эгээрэх ба уугуул чанарын исламын ёсонд үл тохирох хүсэл тачаалаа охрихи хэрэгтэй. Исламын ёсонд үл таарвал эзэн ба бүтээгчийн уур хилэн барьж авьх болно. Исламын ёсонд зохирох кул мусылман байлаа ч кафир ч бай энэ дэлхийд аз жаргалтай тайван амгалан болно. Эзэн нь түүнд туслана. Энэ дэлхий тариалангийн талбай юм. Талбайд тариа тарилгүйгээр үр ургацыг нь идэж таашаан жаргах хүн ургацаа алдах төдийгүй энэ дэлхийн амьдралыг тур зуурын таашаал цэнгэл шунал хүслээ хэтрүүлэн гуйвуулан хийж өнгөрөөгч ч гэсэн мөнхийн хишиг хувиас хүртэх хязгааргүй таашаалыг алдана. Энэ нөхцөл байдал оюун ухаантай хүний хүлцэн зөвшөөрөх зүйл бус бөлгөө. Төгсгөлгүй амт шимтийг алдаж гэхийн шалтгаан болох зуурдын хор урхагтайгаар хийхийг илүүд үзэхгүй. /Аллах энэ дэлхийн таашаалаас зуурдын амт шимтээс хүсэл хуялд амт шимттэй санагдах зүйлээс нэгийг нь ч хориглон цээрлээгүй бөлгөө. Эдгээрийг исламын шашинд зохицох хор хохиролгүйгээр хэрэглэхийг зөвшөөрсөн/ Исламын ёсыг шууд дагахад юуны өмнө /**Эхл-и сүннет/** ийн мэргэдийн Асхаб-и кырамаас сурч Куран-и керим ба хадис-и шерифүүдээс ойлгож өгүүлсэн Акайд зохицон иман хийх дараа нь харам хорио болсон зүйлийг мэдэж сурч эдгээрээс зайлсхийж сэргийлэхээр зарлигласан зүйлийг сурч хийх хэрэгтэй. Эдгээрийг үйлдэхийг /**Ибадет/** хийх гэнэ. Харамаас сэргийлэн зайлсхийхийг /**Таква/** гэнэ.

Ниййет хийж ахкам-и исламийед зохицохыг ибадет үйлдэх гэнэ. Аллах зарлиг тушаал ба хорио цээрийг Ахкам-и исламиййе мөн Ахкам-и илахиййе гэнэ. Тушаасныг **фарз** хорьсоныг нь **харам** гэнэ. Хамгийн дээд үнэт ибадет ислам шашны үнэлдэс нь өдөр бүр таван удаа намаз үйлдэх явдал юм. Намаз үйлдэж босоогоор кыблегийн эсрэг Фатиха унших кыблегийн эсрэг мэхийх кыблегийн эсрэг толгойгоо газар талбих гэсэн үг. Эдгээрийг кыблегийн эсрэг талд хийхгүй бол намаз үйлдсэнд тооцогдохгүй /Намазыг үйлдэгч мусылман юм. Намазыг үл үйлдэгч нэг бол мусылман нэг бол кафир юм. Намазыг үйлдэхээр гарч ирэх курб-и илахи /өөрөөр хэлбэл, Аалахыг хайрлах/ өөр ибадетүүдийг хийхэд ховор хувь хишиг болно. Өдөр бүр

таван удаагийн намазыг хүй бүлэг лүгээ хамт /өөрөөр хэлбэл, энэ ертөнцийн ажил хэргийг бодолгүйгээр /хүй бүлэгтэй үйл хөдөлгөөнөө засахтай цуг анхааралтай абдест аваад мүстехаб болох цаг үед үйлдэх хэрэгтэй. Намазыг үйлдэхэд Аллах ба кулын хоорондох хөшиг нээгдэнэ. Таван удаагийн намазыг үйлдэгч өдөр бүр таван удаа биеэ угааж цэвэрлэх хүн мэт нүглээс цэвэрлэгдэнэ. Өдөр бүр таван удаагийн намазыг зөв зүйтэй үйлдэгчид зуун шехидийн буян ногдоно.

Арилжааны эд зүйлс хөдөө бэлчигч амьтдын /тариалангийн талбайгаас модноос гарган авсан ургац цаасан лира авлагын/ зекятуудыг тушаал зарлиг болсон газарт дуртайяа өгөх хэрэгтэй. Зекет өгсөн эд хөрөнгө хорогдохгүй. Зекетыг нь өгөөгүй эд хөрөнгө Тамд гал болно. Аллах их нигүүлсэн хэрэгцээнээс илүү эд хөрөнгө өглөг өгөх боломжийн хэмжээтэй байвал нэг жилийн дараа зекетийг нь өгөх ёстойг зарлигласан Амь нас ба эд хөрөнгийг өгөгч нь тэр юм. Эд хөрөнгөө бүгдийг амь насаа өгөх ёстойг тушаасан бол түүнд хайртай хүмүүс шууд өгөх байв.

Рамазан-и Шериф сард Аллах тушаан зарлигласан тул дуртайгаар мацаг барих хэрэгтэй. Энэхүү өлсөж цангахуйг аз жаргал гэж бодох хэрэгтэй.

Исламын барилга тав байна. Нэг дэх нь /**Эшхедү эн-ла-илахе-иллаллах ве эшхеджу енне Мүхамеден абдүхү уе Ресүлүхү** /гэх үүний утгыг мэдэж итгэх Үүнийг **Келиме-и шехадет** гэнэ. Үлдсэн дөрөв нь намаз зекет мацаг ба хааж юм.Энэхүү таван үндэсээс нэг нь гэмтвэл ислам шашин ч гэмтэнэ. Итгэл бишрэлийг цэгцлэн эмхэлж исламын шашинд зохицсоны дараа Софиййе-и алиййегийн /Дээд ид шидийн/ замаар урагшлах хэрэгтэй. Аллахын цэцэн мэдлэг энэ замд гарч ирэх ба шунал тачаалын хүслээс аврагдах тавилан оногдов. Эзнээ үл таних хүн хэрхэн амьдарч чадаж хэрхэн тайван амгалан байх вэ? Энэ замд цэцэн мэргэн болохын тулд /**фена бил-марүф/** хэрэгтэй. Өөрөөр хэлбэл, Аллах өөр бүгдийг мартах хэрэгтэй. Өөрийгөө байгаа гэж бодох хүн цэцэн мэдлэгт хүрэхгүй. Фена ба Бека хүн чанар ба зүрх сэтгэлд гарч ирэх зүйл юм. Хэлж өгүүлснээр ойлгогдохгүй. Цэцэн мэдлэгт үл хүрэгч үүнийг байнга хайх хэрэгтэй. Доромж үзэгдэхээр зарлиг болгоогдсон түр зуурын зүйлийг засах гэж оролдож хэрэгггүй.

# • НАМАЗЫН ДАРАА ДҮА •

Элхамдүлиаллахи Раббилалемин. **Эссалатү уесселамү ала Ресүлина Мүхаммедин уе Алихи уе Сахбини эжмаин.** Аяа Эзэн Тэнгэр минь үйлдсэн намазыг минь хүлээж соёрх Сүүлийн төгсгөлийг минь хайрлан соёрх сүүлчийн амьсгаандаа келиме-и шевхид хэлэхийг минь оноон соёрх үхэгсдийг минь өршөөж хүлцэн соёрх алахуммагфир верхам ве энте хайруррахимин. Тевефценни мүслимен ве элхыкни биссалихин. Алахүммагфир-ли ве ли-валидеййе ве ли-үстазийе ве лилмүминине вел мүминат йевме йекумүл хисаб. Аяа Эзэн Тэнэгэр минь Намайг чөтгөрийн нүгэл ба дайсны нүглээс тачаал хүсэлд автах нүглээс хамгаалан соёрх Гэр оронд минь сайн сайхан хоол хүнс буян соёрх Ислам шашны сүсэгтэн олонд амар мэнд буян соёрх Исламын дайсан нарыг энэлээн сүйтгэж соёрх Кафир нартай дайтаж буй мусылман нарт тэнггэр эзний авралаар туслан соёрх Аллахүмме иннеке афуввун керимүн түхиббүл афве фату анни. Аяа Рабби Өвчтөнд минь илаар зовогчдод арга чарга соёрх Аллахуме инни эселүке ссыххате вел-афийете вел-эманете ве хүсне лхүлки веррыдае билкадери би-рахметике йа эрхамеррахимин. Ээж аав үр хүүхэд ах дүү найз нөхөд бүхий л шашны ах дүү нарт минь буянт амьдрал нас ёс суртахуун саруул ухаан эрүүл энх амирлангуй шашны зам мөр зүг чиг буян хайрлан соёрх Йа Рабби Амин. Велхамдү-лиллахи раббилалемин. Аллахүмме салли ала..., Аллахүмме барик ала..., Аллахүмме Раббена атина... Велхамдү лиллахи Раббилалемин. Эстагфирүллах, эстагфирүллах эстагфирүллах, эстагфирүллахел азим элкерим эллези ла-илахе илла хүв эл-хаййел-кайййүме ве этүбү илейх.

## Тайлбар :/Дүа хүлээн зөвшөөрөгдөх шартууд/

1. Мусылман байх
2. Эхл-и сүннетийг итгэн бишрэх. Үүний тулд дөрвөн мезхебээс нэгийг нь дагах дууриах хэрэгтэй
3. Фарзыг хийх Казад үлдсэн намазуудыг шөнө ч мөн сүннетүүдийн оронд каза хийж юуны өмнө төлөх хэрэгтэй.

Фарз намаз нь казад үлдсэн хүний сүннет ба нафиле намазууд Дуа нь хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Өөрөөр хэлбэл, жинхэнэ ч гэсэн

буян ногдохгүй. Чөтгөр мусылман нарыг хуурахын тулд фарзыг чухал бус хэмээн харуулж сүннет ба нафилег хийхэд хүргэнэ. Намазыг цаг хугацаа нь болсныг мэдээд юуны өмнө цаг хугацаанд нь үйлдэх хэрэгтэй.

4. Харамаас зайлсхийх Халалыг идэгчийн Дуа хүлээн зөвшөөрөгдөнө.

5. Эвлийа-и кирамаас нэгийг нь весилэ хийж Дуа хийх хэрэгтэй.

Энэтхэгийн мэргэдийн нэг Мүхамммед бин Ахмед Захид **Тергиб-үс-салат** номын тавин дөрөв дэхь хэсэгт перс хэлээр өгүүлэхдээ: /хадис-и шерифт /**Дуа хүлээн зөвшөөрөгдөхийн тулд хоёр зүйл хэрэгтэй. Нэгдэхь нь Дуаг ихласаар хийх хэрэгтэй. Хоёрт идэж өмсөх нь халал байх хэрэгтэй. Мүмины өрөөнд өчүүхэн ч атугай харам цээр байвал энэ өрөөнд уншсан Дуа огтоос хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй**. хэмээжээ. Ихлас Аллахаас өөр юуг ч үл бодож зөвхөн Аалахаас хүсэх гэсэн үг. Үүний тулд Эхл-и сүннет эрдэмтэн мэргэдийн өгүүлсэн шигээр иман хийх исламын хууль ёсонд зохицох ялангуяа дээр нь күлийн эрх байхгүй байх таван удаагийн намазыг үйлдэх хэрэгтэй.

## • ТЕЖДИД-И ИМАН ДУА •
### /итгэл үнэмшлийг шинэчлэх/

Аяа Рабби Хин-и бюлүгүгээсээ энэ мөчийг хүртэл исламын дайснуудад буруу номынхонд хууртаж хийсэн буруу цэгцгүй итгэл бишрэл мөн буруу номын, нүгэл болох хэлж сонсож харсан үйлдсэндээ гэмшсэн би, дахин ийм буруу андуу итгэж хийхгүй гэдгээ чармайн шийдэн зорьлоо би. Пейгамберүүдийн эхэных болох  Адем алехисселам ба дараач нь бидний хайрт Пейгамбер Мүхаммед алейхис селам юм. Энэ хоёр Пейгамберт энэ хоёрын хоорнд ирж буцсан бүхий л Пейгамберүүдийн үг өгүүлбэрт итгэн сүслэв би. Бүгдээрээ үнэн итгэлт бөлгөө. Өгүүлсэн айлдсан нь зөв юм. Аментү биллах ве би-ма жае мн индиллах, ала мүрадиллах, ве аментү би-Ресүлиллах ве би-ма мин инди Ресүлиллах ала мүрад-и Ресүлиллах, аментү биллахи ве Мелаикетихи ве күтүбихи ве Рүсүлихи велйевмил-ахири ве билкадери хайрихи ве шеррихи миналлахи теаля вел-басү бадел мевти хаккүн эшхедү эн ла илахе иллаллах ве ешхедү энне Мүхаммден абдюхү ве ресүлүх.

## • НАМАЗЫН ЦЭЦЭН МЭРГЭН •
### Намаз ба бидний эрүүл мэнд

Мусылман намазыг Аллахын зарлиг тул үйлдэх ба Манай Раббин зардиг тушаамжинд олон тооны цэцэн мэдлэг ач тус байдаг. Хорио цээрэнд нь гэсэн олон тооны хор хөнөөл байгаа нь гарцаагүй билээ. Энэхүү ач тус нэг хэсгийг өнөөдөр анагаааахын мэргэжилтнүүд тогтоосон байна. Исламын шашны эрүүл мэндэд өгөх ач холбогдол ыг ямар ч шашин суртал өгөөгүй юм. Бидний шашин хамгийн оройн дээд ибхдет болох намазыг насан зүг болтлоо үйлдэхийг зарлиглан тушаасан байна. Намазыг үйлдэгч эрүүл мэндийн ачтусдаа ч мэдээжээр олно. Намазын эрүүл мэндийн талаас хангах зарим нэгэн ач тус гэвэл: доорх болно.

1. Намазд хийх үйл хөдлөл удаан болохоор хүний зүрхийг ядраахгүй ба өдрийн янз бүрийн цагт байх тул хүнийг үргэлж хүчтэй байлгана.

2. Өдөртөө толгойгоо наян удаа газар талбих хүний тархинд хэмнэлээр цус илүү хангагдана. Иймээс тархины эс эд сайтар тэжээгдэх тул ой тогтоомж болоод зан аашын муудах нь намаз үйлдэгч нарт цөөн тохиолдоно. Энэ хүимүүс илүү эрүүл эсэн амьдрал туулна. Өнөөдөр анагаах ухаанд “деманс сэнил” гэх зөнөглөх өвчинд өртөхгүй.

3. Намаз үйлдэгчдийн нүд эмх цэгцтэйгээр хөдөлдөг болохоор илүү хүчтэй цусны эргэлт бий болгоно. Энэ шалтгаанаар нүдний дотоод даралт нэмэгдэхгүй нүдний урд хэсгийн шингэн үргэлж өөрчлөгдөнө. Нүдийг аргах эсхүл нүд усжих өвчнөөс хамгаална.

4. Намаз үйлдэх үеийн изометрийн үйлдлүүд гэдэсний хоол хүнс сайн холоилдож сцөс сайн урсаж улмаар цөснмий уутанд хур хуримталал бий болохгүй байх цөс төмөржих байх энзимүүдийн хялбар суллагдахад тус дөхөм болох ба өтгөн хаагдахуй ч алга болох д ч үүрэг их юм. Бөөр ба шээсний зам мөр сайтар цалгихаас авахуулхаад бөөрөнд чуллуужихийг сэргийлэх шээс түгжрэхээс ангижрахад тус дөхөм болно.

5. Таван удаа үйлдэх намазын хэмнэлийн хөдөлгөөнүүд өдөр тутмын амьдралд ажиллуулж үл чадах булчин үе мөчийг ажиллуулж артроз шохойжих гэх мэт үе мөчний өвчин булчин шөрмөс татахаас урьдчилж сэргийлнэ.

6. Бие махбодын эрүүл мэндэд цэвэр цэмцгэр байдал зайлшгүй хэрэгтэй. Абдест ба гүсл материаллаг болоод оюун ухааны цэвэрлэгээ бөлгөө. Ийнхүү намаз нь цэвэрлэгээ чухамхүү өөрөө юм. Яагаад гэвэл бие махбод ба сүнс санааны цэвэрлэгээгүйгээр намаз болохгүй. Абдест ба гүсл биеийн цэвэр байдлыг хангана. Ибадетийн үүргийг биелүүлэх хүн санаа сэтгэлийн хувьд амарч цэвэржсэн байх болно.

7 Хамгаалах эмчилгээнд үзүэх хугацаанд хийх бие махбодын хөдөлгөөн ихэд чухал юм. Намазын цаг нь цусны эргэлтийг шинэчлэх сэлбэх амьсгалыг амьдруулахад хамгийн зохимжтой цаг болно.

8 Нойрыг эмхлэн цэгцлэх чухал зүйл нь намаз юм. Тэр ч бүү хэл бие махбодод байх зогсонги цахилгаанжилт сеждег хийснээр газарт сарнина. Ийнхүү бие махбод дахин эрүүл цовоо болно.

Намазын энэхүү ач тусыг хүртэхийн тулд намазыг цаг хугацаанд нь үйлдэхийн хамтаар их идэхгүй байх идсэн хоол хүнс цэвэр халал байхад анхаарах хэрэгтэй бөлгөө.

Хэнд ч үлдэцтэй биш дэлхийн өмч мөнгө тарих нь

# Долдугаар бүлэг



## • НАМАЗЫН ИСКАТ •

### Өөд болоочийн Искат ба Дэвр

**(Нур-үл изахд) (Тахтави) (Халэби)** ба (**Дүрр-үл-мухтар**) зэрэг тайлбарт намазын казагийн дараа **(Мүлтэкад) (Дүррү-үл мүнтэкад) (Викайэд) (Дүрэрд) (Жэвхэрэд**) бусад дээд үнэт номуудад мацагийн дараа гэрээслэгч өөд болооч искат ба дэвр хийх хэрэгтэй болох тухай бичээстэй байна. Жишээ нь **Тахтави** тайлбарт /хашийэ/ / Бариагүй мацагийн фидйэ/цагаатгал мөнгө/ өгч искат хийх мадаггүй аят буюу гэрч байдаг. Намаз мацагаас илүү чухал болох тул шашны ямар нэг шалтгаар хийж чадаагүй ба каза хийхийг хүссэн мөртөө үхлийн өвчинд баригдсан хэн нэгний каза хийж чадаагүй намазын дотор мацагт хийхтэй адил искат хийх тухайд бүх эрдэмтэд санал нэгтэй байдаг. Намазын искат байхгүй гэх хүн шашин үл мэдэгч / жахил/ болно. Яагаад гэвэл мэзхэбүүдийн нэгдмэл санааны эсрэг болж байна. Хадис- и шерифт /**Хэн нэгэн хүн өөр хэн нэний оронд мацаг барьж болохгүй намаз хийж болохгүй гэхдээ түүний мацаг намазын тулд ядуу хүнийг хооллоно х**эмээн зарлиглав. Эхл-и сүннэт эрдэмтдийн илүү шинжийг ойлгохгүй мэзхэб имамуудыг ч өөрсөд шигээ мөрөөдлөөр ярьж байна хэмээн бодох зарим хүн /Ислам шашинд искат ба дэвр байхгүй. Искат нь христин шашны нүгэл арилгахтай адил гэх мэт үг хэл сонсогдоно. Ийм мэт үг өөрсдийг нь аюултай нөхцөл байдалд оруулж байна. Учир нь Манай Пейгамбер элч саллаллахү алэйхи вэ селлем сүсэгтэн олон минь гажуу зүйлд нэгдэж болохгүй гэж айлдав. Энэхүү хадис-и шэриф мюжтэхидчүүд/ дээд иман шашны эх бичвэрийг тайлбарлагч нар/ийн санал нэгтэйгээр хэлсэн үгийг мэдээжээр зөв болохыг зааж байна. Эдгээрт үл итгэх энэ хадис-и ү-шерифт итгээгүй хэрэг болно. Ибни Абидин витр намазыг

өгүүлэхдээ /шашинд зайлшгүй болох өөрөөр хэлбэл исламыг үл мэдэгчид /жахил/ мэдэх эрдэмтдийн санал нэгдсэн /ижма/ мэдлэгт үл итгэх хүн кафир болно/ хэмээн айлдаж байна. Исма нь эрдэмтэд үг санал нэгдэх гэсэн үг. Искатыг нүгэл арилгахтай яаж адилтгаж болох вэ Христийн санваартан нар нүгэл арилгана хэмээн хүмүүсийг мөлжиж дээрэмдэж байна. Гэтэл Ислам шашинд санваартан нар искат хийхгүй. Искатыг зөвхөн нас нөгчигчийн эцэг эх хийж болох ба мөнгийг санваартан нарт бус ядууст өгнө.

Өнөөдөр бараг бүх газар искат деврийн үйл ажиллагаа ислам шашины дагуу хийгдэхгүй байна. Ислам шашинд искат байхгүй гэгчид ингэж хэлэхгүйгээр өнөөөдрийн искат девр ислам шашинд тохирохгүй байна гэсэн бол маш сайн болохсон. Бид ч тэднийг дэмжих байлаа. Ингэж хэлснээрээ аюумшигт аюулд автахаас аврагдаж Ислам шашинд зүтгэсэнд тооцогдох байв. Искат ба деврийг манай шашны дагуу хэрхэн хийх талаар доор өгүүлнэ. Ибни Абидин каза намазын дараа айлдруун:

Файтэ намазтай /өөрөөр хэлбэл, өзрөөр алдаж казад үлдсэн намазтай /хүн эдгээрийг толгой дохиод ч болов чадал нь хүрч байхад үйлдээгүй бол үхэхдээ кеффарат буюу цагаатгалын искат хийхээр гэрээслэх нь важиб юм. Казад хүч нь хүрээгүй бол гэрээслэх хэрэггүй. Рамазан-и шерифт мацаг идэх зочин ба өвчтөн каза хийх цаг ололгүйгээр үхвэл гэрээслэл хийх шаардлагатй бус. Аллахү теаля эдгээрийн шалтагийг хүлээн зөвшөөрнө. Өвчтөний кефаратийн искат нь үхсэний дараа асрамжлагч нь хийнэ. Үхэхээс өмнө хийхгүй. Амьд хүн өөртөө искат хийх нь шашинд үл тохирно. Жилал-үл күлүбд хэлэхдээ, /Аллах болон күлийн эрхтэй хүн хоёр гэрчийн хажууд гэрээслэл хэлэх эсхүл бичсэн зүйлийг эл хоёр хүнд унших нь важиб юм. Эрхгүй хүний гэрээслэл мустахаб юм./

Цагаатгал искатын төлөө гэрээслэх өөд болоочийн асрамжлагч өөрөөр хэлбэл өв хөрөнгөө зөв зарцуулахаар гэрээслүүлсэн өвлөгч хүн өв хөрөнгийн гуравны нэгээс нэг удаагийн намаз бүрийн төлөө мөн витр намазын төлөө каза нөхвөр хийгдэх хэрэгтэй нэг өдрийн мацагт нэг фитрагийн хэмжээний өөрөөр хэлбэл хагас сая/таван зуун хорин тохой эсхүл мянга долоон зуун тавин грамм /буудайг ядууст / эсхүл ядуусын төлөөлөгчдөд/ фиде /цагаатгал мөнгө/ өгнө.

Цагаатгал искатаар гэрээслээгүй бол асрамжлагч цагаатгал искат хийх нь Ханефид шаардлагатай биш. Шафий мезхебд гэрээслээгүй ч

гэсэн асрамжлагч искат хийх хэрэгтэй. Кулийн эрхийг гэрээслэлгүй ч гэсэн өөд болоочийн орхисон эд хөрөнгөнөөс вели буюу асрамжлагч төлөх нь Ханефи мезхебд ч шаардлагатай байдаг. Тэр бүү хэл авлагатай хүмүүс өв хөрөнгөнөөс нь шүүхийн шийдвэргүйгээр авч болно. Казад үлдэх мацагийн фиде нь өөрөөр хэлбэл, эд бараагаар төлөхийг гэрээслэсэн бол үүнийг биелүүлэх важиб юм. Яагаад гэвэл исламын шашин тушаан зарлиглаж байна. Гэрээслээгүй бол намазын фиде буюу цагаатгал мөнгийг өгөх нь зайлшгүй үүрэг бус гагцхүү шашин сайшаана. Энэ сүүлчийн хоёр хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй бол багадаа л садакагийн буян бий болж нүглээ ариутгахад тусална. Имам-и Мүхамммед ийн айлдсан бөлгөө. **Межма-үл-энхүрд** хэлэхдээ /Тачаал хүсэл ба чөтгөрийг даган намазаа үл үйлдсэн амьдралын төгсгөл рүү үүндээ гэмшин/намаз үйлдэж каза хийж эхэлсэн / хүний каза хийгээгүй намазын искатыг гэрээслэх нь шашинд тохирохгүй гэгдсэн ч шашинд тохирно **Мустасфад** хэмээн бичээстэй бөлгөө.

**Жила-үл-күлүб/**д хэлэхдээ /Кулын эрх нь, өр шир даатгал дээрэм хулгайн төлбөр ба арилжин худалдах шалтгаанаар өгөх ба зодох шархдуулах шударга бусаар хэрэглэх гэх мэт бие махбодын эрх ба хараах тохуурхах гүтгэлэг гэх мэт зүрх сэтгэлийн эрх үүд юм/гэв.

Гэрээслэсэн өөд болоочийн эд хөрөнгөний гуравны нэгийг искатын өглөг /кифает/ хийж байгаа бол вели энэ эд тавааараар фиде буюу цагаатгал мөнгө өгөх хэрэгтэй. Өглөг /Кифает/ хийхгүй байгаа бол гуравны нэгээс илүүг өвлөгч хандив өгөх нь шашинд тохирохыг Фетх-үл-кадирд бичжээ. Энэ мэтээр фарз болох хаж хийлгэхээр гэрээслэвэл өвлөгч юм уу өөр хэн нэгэн хажийн мөнгийг бэлэглэвэл шашинд тохирохгүй. Өөд болооч үхээгүй байхад гэрээслэлгүйгээр өвлөгч өөрийн мөнгөөр искат хийвэл эсвэл хаж руу явбал өөд болоочийн өр төлөгдөх болно. Өвлөгчөөс бусдын мөнгөөр эд нар шашинд тохирохгүй хэмээгчид байгаа ч /**Дүрр-үл-мүхтар**/ ба /**Меракыл-фелах**/ мөн /**Жила-үл-күлүб/** номыг зохиогчид болно гэцгээв.

Цагаатгал искатыг буудайн оронд гурил ба нэг са арвай хурма үзэмээр тооцоолж эдгэр ч өгч болно. /Яагаад гэвэл, эд нар буудайгаас илүү үнэ хүндтэй болох тул ядуу хүнд илүү ач тустай юм./ Бүгдийг орлуулж үнэ цэнэтэй алт эсхүл мөнгө ч өгч болно /Цаасан мөнгөөр искат хийхгүй/ Сежде-и тылаветэд фиде буюу цагаатгал мөнгө өгөх хэрэггүй.

## Искат ба деврийг хэрхэн хийх вэ?

Фидйе мөнгө өв хөрөнгийн гуравны нэгийг давж байвал өвлөгчид зөвшөөрөөгүй бол асрамжлагч гуравны нэгээс илүүг зарцуулж болохгүй. **Кынйе** номноо өгүүлэхдээ бүхий л насныхаа намазын төлөө эд хөрөнгөнийхөө гуравны нэгийг өгөхийг гэрээслэсэн өөд болоочийн өртэй ч бай авлагатай хүн гэрээслэл хийхийг зөвшөөрлөө ч гэсэн гэрээслэл хийх нь шашигнд үл тохирно. Яагаад гэвэл, исламын шашин эхлээд өрөө төлөхийг зарлиглаж байна. Өрөө төлөхүйг авлагатай хүний зөвшөөрлөөр хойшлуулж болохгүй.

Бүх намазын искатаа гэрээслэсэн хүн хэдэн насандаа нас барсан гэдэг нь мэдэгдэхгүй бол орхисон өв хөрөнгийн гурваны нэг нь намазын искатд хүрэлцээгүй бол энэхүү гэрээслэл шашинд тохирох болно. Өв хөрөнгийн гуравны нэг нь искатад хүрэлцэж илүү гарвал энэхүү гэрээслэл хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй сулд тооцогдоно. Яагаад гэвэл эд хөрөнгийн гуравны нэг нь искатд хүрээгүй цагт гуравны нэгээр искат хийгдэх намазын тоо хэмжээ тодорхой болдогоос гэрээслэл нь энэхүү намазын хувьд үнэн мөн болно. Үлдсэн намазын гэрээслэл хүчин төгөлдөр бус өөрөөр хэлбэл хоосон үг болно. Гуравны нэг нь илүү гарах үед амь нас өөрөөр хэлбэл намазын тоо хэмжээ тодорхой болохгүй тул гэрээслэл нь хоосон сул болно.

Намазын искатад гэрээслэл хийх өөд болоочийн эд хөрөнгө огт үгүй эсвэл гуравны нэг нь гэрээслэлд хүрэхгүй бол эсвэл огтоос гэрээслээгүй байж асрамжлагч нь өөрийнхөө эд хөрөнгөөрөө искат хийхийг хүсч байгаа бол **Девр** хийнэ. Гэхдээ асрамжлагч девр хийх зайлшгүй хэрэгтэй биш. Девр хийхийн тулд асрамжлагч нэг сарын эсвэл нэг жилийн искатын тулд хэрэгтэй алтан зоосны үнэтэй эсвэл таван нэгэн газарт бугуйвч бөгж эсвэл мөнгөнд тооцогдох мөнгө зээлж авна. Өөд болооч эрэгтэй наснаасаа арван хоёр жил эмэгтэй бол есөн нас хасч хэдэн жилийн өртэй болохыг нь тооцно.

**Нэг өдрийн зургаан намазын тулд арван кило нэг нарны жилийн тулд гурван мянга зургаан зуун жаран килограмм буудай өгөх хэрэгтэй**. Жишээ нь нэг кило буудай зуун наян төгрөг болох цагт нэг жилийн намаз искат зургаан мянга таван зуун наян найм эсвэл товчоор зургаан мянга зургаан зуун төгрөг болно. **Нэг алтан лира-/долоон грамм хорин сантиграмм болох ба / зуун хорин лира болох цагт нэг жилийн намазын искатын тулд тавин тав эсвэл**

**болгоомжлон жаран алт хэрэгтэй болно.** Өөд болоочийн асрамжлагч таван алт зээлж авбал энэ ертөнцөд үл шунан тачаагч шажин номоо мэдэх хайрлах хэдэн тооны жишээ нь дөрвөн ядуу олдвол /Эд фитра өгч үл чадах өөрөөр хэлбэл садака авах ядуу байх нь шарт юм. Ядуу биш бол искат хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй./ Өөд болоочийн асрамжлагч өөрөөр хэлбэл гэрээслэсэн хүн эсвэл өвлөгчийн нэг нь эсвэл эднээс нэгнийх нь төлөөний хүн/Талийгаачийн искат мөргөлийн /салат/ төлөөс болгож энэхүү таван алтыг чамд өглөө гээд таван алтыг нэгдэх ядууд садака зорин хүсээд өгнө. Дараа нь ядуу Авлаа хүлээн авлаа Чамд бэлэглэлээ гээд үүнийг өвлөгчид эсвэл өвлөгчийн төлөөлөгчид бэлэглэж өвлөгч хүлээн авна. Дараа нь дахин үүнд эсвэл хоёрдох ядууд өгнө бэлэг болгож түүнээс буцааж авна. Ийнхүү нэг ядууд дөрвөн удаа эсвэл дөрвөн ядууд нэг нэг удаа өгч авахаар нэг девр/тойрог/ болно. Нэг деврт хорин алтны намазын төлөөс искат хийгдсэн болно. Өөд болооч эрэгтэй ба жаран настай бол дөчин найман жилийн намазын төлөө 48x60=2880 алт өгөх болно. Үүний тулд 2880:20=144 дахин девр хийнэ.Алтын ширхэг нь арав бол 72 девр алтын тоо хорь бол 36 девр хийнэ. Ядуу ширхэгийг арав ба алтын тоо арав бол 48 жилийн намаз цагаатгалын искатд хорин есөн девр хийнэ. Яагаад гэвэл:

**Намаз үйлдээгүй он жил X девр ийн тоо юм. Манай жишээнд ойролцоогоор :** 48x60=4x 5 144=4x10x 72= 4x 20x 36= 10x 10x 29

Үүнээс үзвэл, намазын искатд девртийн тоог олохын тулд **нэг жилийн алтны тоогоор Өөд болоочийн намаз өрийн жилийг үржүүлнэ. Үүнээс гадна, девр болох алтын тоо ба ядуугийн тоо үржүүлнэ. Нэгдүгээр үржүүлэлт хоёрдох үржүүлэлтэнд хуваана.** Хуваалт деврийн тоо болно. Буудай ба алтын цаасан мөнгөний үнэ цэнэ цаг үргэлж ойролцоогоор адил хувиар өөрчлөгдөнө. Өөрөөр хэлбэл алтны үнэ ханштай буудайн үнэ үргэлж цугтаа багасч эсвэл нэмэгдэнэ. Энэ талаар искатын хувьд нэг жилийн буудайн тоо хэмжээ өөрчлөгдөөгүйн адил нэг жилийн алтны тоо мөн адил дээр дурдсан жаран алт ч бараг адил болж байна. Үүний тулд искатын тооцоонд цаг үргэлж болгоомжтойгоор

**Нэг сарын намаз искат таван алт**

**Нэг сарын рамазаны мацагын искат нэг алт юм.**

гэж хүлээн зөвшөөрч байна. Девр хийгдэх алтны тоо хэмжээ ба деврийн тоо эндээс гарна.

Намазыг искат дууссаны дараа үл барих каза хийх хэрэгтэй

мацагийн искатд таван алт дөрвөн ядууд гурван удаа девр хийнэ. Яагаад гэвэл, нэг жилийн өөрөөр хэлбэл, гучин өдрийн мацагийн цагаатгал нь искат нь тавин хоёр хагас кило буудай эсвэл 5, 25 грам алт өөрөөр хэлбэл, 0,73 ширхэг алтан зоос болно. Үүнээс үзвэл Ханефид нэг алт нэг жилийн мацгийн цагаатгалыг кефарет/ искат хийх ба дөчин найман жилд дөчин найман алт өгөх хэрэгтэй болно. Таван алтаар дөрвөн ядууд нэг девр хийнгүүт хорин алт өгнө. Каза нөхвөр хийх хэрэгтэй мацагийн искат хийсний дараа зекетд дараа нь курбанд хэд хэдэн девр хийнэ.

Нэг андгайн цагаатгалын төлөөнөө өдөр бүр арван ядуу ба шалтаггүй бусниж цагаатгал нь хэрэгтэй болсон нэг өдрийн мацагийн цагаатгалд нэг өдөрт жаран ядуу хэрэгтэй ба нэг ядууд нэг өдөрт хагас са буудайгаас илүү өгөхгүй. Өөрөөр хэлбэл, хэд хэдэн андгайн кефарет цагаатгалыг нэг өдөрт арван ядууд өгөхгүй. Тийм бол андгай ба мацагийн кефарет төлөөст нэг өдөрт цагаатгал хийхгүй. Андгайн гэрээслэл байгаа бол нэг андгайд нэг өдөрт нэг өдөрт арван ядуу тус бүрт хоёр килограмм буудай эсвэл гурил эсвэл энэ үнэтэй ямар нэг эд тавaар алт мөнгө өгнө. Эдгээрийг нэг ядууд арван өдр дараалан өгч ч болно. Эсвэл, нэг ядууд цаасан мөнгө өгч " Чамайг төлөөлөгч болгосон. Энэ мөнгөөр өдөр бүр өглөө ба орой хоёр удаа арван өдөр гэдсээ цатгаарай чи хэмээх хэрэгтэй. Гэдсээ ийнхүү арван өдөр цатгалгүйгээр кофе сонины мөнгө хийвэл шашинд тохирохгүй. Хамгийн сайн нь гэвэл, нэг тогоочтой наймаалцаж арван өдрийн мөнгөө тогочил өгч ядуу хүн өдөр бүр өглөө орой хоёр удаа арван өдөр гэдсээ цатгах хэрэгтэй. Зорин хүссэний дараа буснисан мацаг зыхар/нөхөр нь эхнэрийгээ чи миний ээж шиг юм гэх/ цагаатгал ч ийм бөгөөд энэ хоёулангийн хувьд нэг өдрийн к цагаатгалын хувьд жаран ядууд нэг өдөр, эсвэл нэг ядууд жаран өдөр хагас кило буудай эсвэл энэ үнийн хэмжээнд өөр эд тавaар өгөх, эсвэл өдөр бүр хоёр удаа цатгах хэрэгтэй.

Гэрээслэл үл хийгдэх зекятын искат хийгдэх хэрэгтэй биш. Өвлөгч буюу варисын зекятийн искатын тулд аяндаа девр хийж болохын заалт заавар/фетва/ өгөгдсөн болно.

Девр хийхэд асрамжлагч алтыг ядууст өгөх бүрдээ намаз эсвэл мацагийн искат хэмээн нийет хийх хэрэгтэй. Ядуу ч гэсэн буцааж өгөхдөө бэлэг өглөө гэх хэрэгтэй ба Асрамжлагч хүлээж авлаа гэх хэрэгтэй. Асрамжлагч искат хийж чадахааргүй нөхцөлд байгаа бол

талийгаачийн искатийг хийхийн тулд нэг хүн төлөөлөгч томилох ба искат ба деврийг энэ төлөөний хүн хийнэ.

Имам-и Биргүвийн **Васийетнаме** хэмээх номонд үүний кадызаде Ахмэд Эфенди тайлбарт өгүүлэхдээ ядуусын өглөгийн хэмжүүрт өмч хөрөнгө эзэмшдэгггүй байх нь шарт юм. Өөд болоочийн ах дүү бол шашинд тохирох юм. Ядууд өгөхөд /энэ хүний өдий хэмжээний намазын искатын тулд үүнд үүнд өглөө гэх хэлэх хэрэгтэй. Ядуу хүн Хүлээн авлаа гэх хэрэгтэй ба алтыг авангуутаа өөрийнх нь болохыгмэдэх хэрэгтэй. Мэдэхгүй бол урьдаас заах сургах хэрэгтэй. Энэ ядуу мөн буян хишиг хийж өөрийн хүслээрээ ийн намазын искатд зориулж төлбөр болгон үүнийг чамд өглөө гээд өөр нэг ядууд өгнө. Тэр ядуу ч гэсэн гардаж аваад Хүлээж авлаа гэх хэрэгтэй. Авмагцаа өөрийн эд хөрөнгө болохыг мэдэх хэрэгтэй. Түр хадгалуулах бэлэг мэтээр авбал девр хүлээн зөвшөөрөгдөхгүй. Энэ хоёрдохь ядуу ч гэсэн авлаа хүлээж авлаа гэж хэлснийхээ дараа шалтгаанаар чамд өглөө гээд гуравдахь ядууд өгнө. Ийнхүү намаз мацаг зекят курбан садака-и фитр тахил ба кулын эрх амьтны эрхийн төлөө девр хийх хэрэгтэй. Буруу худал хуурмаг худалдаа нь кулын эрхд багтан ордог. Андгай ба мацгийн цагаатгалд девр хийх нь шашинд тохирохгүй.

Түүний дараа алт ямар нэгэн ядууд үлдвэл буян сайн үйл хийж хүсэл гуйлтаар нь асрамжлагчид бэлэглэнэ. Асрамжлагч аваад хүлээж авлаа гэнэ. Хэрвээ бэлэглэхгүй бол өөрийн эд таваар тул хүчээр авч болохгүй. Асрамжлагч тодорхой тооны алт цаасан мөнгө эсвэл өөд болоочийн эд хогшлоос энэхүү ядууд өгч энэхүү садака буяныг өөд болоочийн сүнсэнд бэлэглэнэ.Өр зээлтэй ядуу хүн ба идэр насанд хүрээгүй хүүхэд девр хийхэд оролцох хэрэгггүй. Яагаад гэвэл гарт нь орсон өр зээлээ төлөх нь фарз юм. Энхүү фарзыг хийлгүйгээр алтыг насан өөд болоочийн цагаатгалын тулд хажуу дахь ядууд өгөх нь шашинд тохирохгүй. Девр хүлээн зөвшөөрөгдвөл өөрөө огтоос буян хураахгүй. Түүгээр зогсохгүй нүгэлд орно.

Эд хөрөнгөгүй өөд болооч девр хийхийг гэрээслэвэл асрамжлагч девр хийх нь важиб болохгүй. Өөд болооч цагаатгалаа искат хийх хүртэл эд хөрөнгөө бүгдийг нь өв хөрөнгийнхөө гуравны нэгийг давахгүй байхаар гэрээслэх нь важиб болно. Ийнхүү девргүйгээр искат хийгдэнэ. Гуравны нэг нь искатд хүрэх мөртлөө гуравны нэгээс бага эд хөрөнгө девр хийхийг гэрээслэвэл нүгэлд орно. Ибни Абидин тавдугаар боть 273р хуудсанд айлдахдаа: /Бага хүүхэдтэй эсвэл

ядуугаасаа болж өв хөрөнгө хэрэгтэй мөртлөө идэр насны хүүхдүүд номын ёст өвчтөний нафиле болох сайн буян нь гэрээслэхгүйгээр эд хөрөнгөө номын ёст хүүхдүүддээ үлдээх нь илүү сайн юм. **Беззазийед** бэлгийн талаар өгүүлэхдээ /Эд хөрөнгөө буяны үйлд зарцуулж нүгэлтэй хүүхэддээ өв хөрөнгө үлдээхгүй байх хэрэгтэй Учир нь нүгэлд тусалсанд тооцогдоно. Нүгэлтэй хүүхэддээ ч гэсэн илүү эд хөрөнгө өгөх хэрэггүй.

Олон тооны намаз мацаг зекят курбан ба андгайн өр зээлтэй боловч үүний тулд өв хөрөнгийн гуравны нэгээс бага эд тавaарын девр хийхийг үлдсэн эд тавaартай куран-и керим хатм-и техлил ба мевлид уншихыг гэрээслэх нь шашинд тохирохгүй. Үүнийг уншихад мөнгө өгч авагч нүгэлд орно. Күран-и керим заахад мөнгө өгч авах шашинд тохирно. Уншихад бол шашинд тохирохгүй.

Өөд болоочийн өрд үлдсэн намаз мацагийг өвлөгч ба хэн нэгэн каза хийхийг шашин сайшаахгүй. Гэхдээ нафиле намаз үйлдэж мацаг барьж буяныг нь сүнсэнд нь бэлэглэх нь шашинд тохирох ба сайн үйл болно.

Өөд болоочийн өрд үлдсэн хажийг гэрээслэгч нь каза хийвэл шашинд тохирно. Өөрөөр хэлбэл өөд болоочийг өр зээлээс чөлөөлнө. Яагаад гэвэл хаж бие болоод эд хөрөнгөөрөө хийх ибадет юм. Нафиле /нэмэлт/ хаж бусдын төлөөнөөс үргэлж хийгдэнэ. Фарз хажийг зөвхөн нас бартлаа хаж явж үл чадах хүний оронд төлөөлөгч хийнэ.

**Межмүүл-энхүрд** мөн **Дүрр-үл-мүнтекад** өгүүлэхдээ,/Өөд болоочийн искатын оршуулахаас нь өмнө хийх хэрэгтэй./ хэмээв. Оршуулсны дараа ч гэсэн шашинд тохирох нь **Күхистанид** бичжээ.

Өөд болоочийн тулд намаз мацаг зекят курбан цагаатгалын искатд нэг ядууд хэмжүүр хэмжээнээс нь илүү өгч болно. Тэр бүү хэл бүх алтыг нэг ядууд өгч болно.

Үхлийн өвчтэй хүний үйлдээгүй намазын фидйег өгөх нь шашинд тохирохгүй. Мацаг барьж үл чадах өндөр настай хүний бариагүй намазын фиде /цагаатгалын мөнгө/ өгөх нь шашинд тохирно. Өвчтөн намазыг толгойгоор дохиж үйлдэх нь шашинд тохирно. Ийнхүү толгой дохиж нэг өдрөөс илүү намаз хийж үл чадах өвчтөний үйлдэж чадаагүй намаз нь өршөөгдөнө. Илааршвал эдгээрийг каза хийх хэрэггүй. Бариагүй мацагийг бие илаарьшин дээрдсэний дараа барих хэрэгтэй. Сайжралгүйгээр наснаас нөгчвөл энэхүү мацаг нь өршөөгдөнө.

# Наймдугаар бүлэг



## • ГУЧИН ХОЁР БА ТАВИН ДӨРВӨН ФАРЗ •

Нэг хүүхэд нас биед хүрэх үед эсвэл нэг кяфир **Келиме-и тевхид** хэлмэгц өөрөөр хэлбэл **Ла илахэ иллаллах Мухаммэдүн рэсулуллах** хэмээгээд утгыг нь мэдэж иггэх цагт **Мусылман** болно. Кафирийн бүх нүгэл тэр дороо өршөөгдөнө. Гэвч, эд нар мусылман хүн бүр шиг боломж олбол иманы зургаан болзол нөхцлийг өөрөөр хэлбэл, /**амэнтү/**г цээжлэх утгыг нь сурч эдгээрт итгэх мөн /ислам шашны бүгдийг өөрөөр хэлбэл, Мүхаммед алейхисселамын хэлсэн захирамж хорионы бүгдийг Аллах мэддэг гэж итгэлээ би/ хэмээх ёстой. Дараа нь боломж олдохын хирээр бүхий л зан ааш тааралдах үйлээс фарз болсныг нь өөрөөр хэлбэл, зарлигдсан харам цээр бологчийг өөрөөр хэлбэл цээрлэж хорьсоныг мэдэх нь фарз буюу гарцаагүй үүрэг болно.

Эдгээрийг сурах мөн фарз хийж харамаас зайлсхийх нь фарз болохыг үгүйгэвэл өөрөөр хэлбэл итгэхгүй бол иман холдоно. Эдгээр сурсныхаа нэгийг нь таалахгүй бол үл хүлээн зөвшөөрвөл Муртед/ итгэл сүсгээсээ няцагч/ болно. Мүртед **Ла илахе Иллаллах** гэж хэлж Исламын ёсны зарим зарим тушаалыг үйлдсэнээр жишээ нь намаз үйлдэж мацаг барьж хаж тийш явж сайн үйл буян хийснээрээ мусылман болохгүй. Энэ сайн үйлийн нөгөө ертөнцөд ямар ч ач тусыг үл үзнэ. Үгүсгэсэн эсхүл итгээгүй зүйлдээ наманчлан гэмших хэрэгтэй.

Исламын номч мэргэд сурч итгэж захирагдах ёстой фарзаас гучин хоёр түүнчлэн тавин дөрвийг нь сонгон авчээ.

# • ГУЧИН ХОЁР ФАРЗ •

Иманы болзол: 6
Исламын болзол: 5
Намазын фарз: 12
Авдестийн фарз: 4
Гүслын фарз: 3
Теeммүмийн фарз: 2

Теeммүмийн фарзыг гурав хэмээгчид ч байдаг. Тэгвэл бүгд гучин гурван фарз болно.

## Иманы шарт болзлууд /6/

1. Аллах цор ганц гэдэгт итгэх.
2. Сахиусан тэнгэрүүдэд итгэх.
3. Аллахын илгээсэн судар номдуудад итгэх.
4. Аллахын Пейгамбер буюу элчүүдэд итгэх.
5. Шүүлтийн өдөрт итгэх.
6. Хувь тавьладн өөрөөр хэлбэл, сайн ба муу үйл Аллахаас үүдэлтэй болоход итгэх.

## Исламын шарт болзлууд /5/

7. Келиме-и шехадет хэлэх .
8. Өдөр бүр таван удаа намаз үйлдэх.
9. Эд хөрөнгийнхөө зекят ба өглөгийг өгөх.
10. Рамазан сард нэг сар мацаг барих.
11. Боломжтой бло амьдралдаа нэг удаа хаж явах .

## Намазын фарзууд /12/

А/ гаднахь фарз долоо байна Эдгээрийг **шарт** ч гэнэ.
12. Абдестгүй байдлаас ангижрах цэвэрлэх.
13. Бохир завааныг цэвэрлэх.
14. Сетр-и аврет.
15. Истикбал-и Кыбле.
16. Вакт.

17. Нийет.
18. Ифтитах ба Тахриме Текбири.

В/ Доторх фарз тав байна. Эдгээрийг **рүкн** гэнэ.
19. Кыйам.
20. Кырат /уншлага/.
21. Рүкү.
22. Сежде.
23. Каде-й ахире.

## Абдестийн Фарзууд /4/

24. Нүүрээ угаах.
25. Гараа тохойтой нь цуг угаах.
26. Толгойнхоо дөрөвний нэгийг месх хийх.
27. Хөлөө шагайтай нь хамт угаах.

## Гүслын фарзууд /3/

28. Амаа угаах /мазмара/.
29. Хамраа угаах /истиншак/.
30. Бүтэн биеэ угаах.

## Тееммүмийн фарзууд /2/

31. Жүнүбээс эсвэл абдестгүй байдлаас ангижрахын тулд нийет хийх.

32. Хоёр гарыг цэвэр шороонд цохиж нүүрээ месх хийх дахин хоёр гараа шороонд цохиж хоёр гараа гарын алганаас тохойгоо хүртэл арчих.

# • ТАВИН ДӨРВӨН ФАРЗ •

1. Аллахын ганц гэдэгт итгэх.
2. Халал /цэвэр ариун/ аар хоолох ундлах.
3. Абдест авах.
4. Таван удаагийн намаз хийх.

5. Гусул угаал хийх.
6. Хүнс тэжээл Аллахаас үүдэлтэй гэж итгэх.
7. Ариун халал цэвэр хувцас өмсөх.
8. Аллахд найдан итгэх/тевеккүл/.
9. Байгаа бүхэндээ сэтгэл ханамжтай байх /канаат/.
10. Аллахд хувь хишгийнхээ төлөө талархах.
11. Хувь тавиланг хүлцэн дагах.
12. Гай гамшигт тэсвэрлэх.
13. Нүглээ наманчлах.
14. Аллахын төлөө мөргөл хийх.
15. Чөтгөрийг дайсангаа  гэж үзэх.
16. Күран-и керимын заалт зааврыг зөвшөөрөх.
17. Үхэл нь зайлшгүй гэдэгт итгэх.
18. Аллахын нөхөрт нь нөхөр дайсанд нь дайсан болох.
19. Аав ээждээ  сайн үйл хийх.
20. Сайн үнэнийн зарлигийг гүйцэтгэх нүгэлд саад болох.
21. Төрөл саднаа айлчлах.
22. Итгэл даатгалаас тэрслэхгүй байх.
23. Үргэлж Аллахаас эмээж ферахыг /айлгүй ууртайг орхих.
24. Аллах ба түүний Элчийг даган захирагдах.
25. Нүглээс зугатаж ибадет хийх.
26. Мусылман ноёдыг даган захирагдах.
27. Энэ ертөнцийг хичээл сургамж гэж харах.
28. Аллахын буйг бодох.
29. Хэл үгээ завхайралтай холбогдох үгээс хамгаалах.
30. Зүрх сэтгэлээ цэвэр байлгах.
31. Хэнийг ч элэглэн шоолохгүй байх.
32. Харам цээрийг харахгүй байх.
33. Мүмин бүх нөхцөлд үэнэнч байх.
34. Чихээ тэрслүү буруу номыг сонсохоос хамгаалах.
35. Эрдэм ном сурах.
36. Жигнэж хэмжих багажаа үнэний дагуу хэрэглэх.
37. Аллахын зовлонгоос итгэлтэй байлгүй үргэлж айх.
38. Мусылман ядууст зекят өгч туслах.
39. Аллахын нигүүлслээс найдвар тасрахгүй байх.
40. Тачаалын хүсэлд захирагдахгүй байх.
41. Аллахын төлөө өлсгөлөн хүмүүсмйг хооллох.

42. Хангалттай хэмжээнд хүнс хоолоо олох гэж ажиллах.
43. Эд хөрөнгөнийхөө зекят ургацынхаа ушрыг өгөх.
44. Сарын тэмдэг цус гарах эхнэрт ойр үл байх.
45. Зүрх сэтгэлээ нүглээс цэвэрлэх.
46. Ихэрхэн сайрхахаас зайлсхийх.
47. Идэр насанд хүрээгүй өнчисийн эд хөрөнгий нь хамгаалах.
48. Залуу хөвгүүдтэй ойр үл байх.
49. Таван удаагийн намазыг цаг тухайд нь хийж казад үлдээхгүй байх.
50. Мөлжлөг дарлалаар хэний ч эд хөрөнгийг идэхгүй байх.
51. Аллахаас гадна өөр тэнгэр шүтэхгүй байх.
52. Буруу хурьцан садарлахаас зайлсхийх.
53. Дарс ба согтоох ундаа уухгүй байх.
54. Дэмий хоосон тангараг андгай үл тавих.

## • КҮФР БУЮУ ҮЛ ИТГЭХҮЙН ТУХАЙ •

Муу явдлын хамгийн өөдгүй нь Аллахд итгэхгүй байх шашингүй үзэлтэн болохуй юм. Итгэх хэрэгтэй зүйлд итгэхгүй байх нь **күфр** болно. Мүхаммед алейхисселамд итгэхгүй байх күфр болно. Мүхаммед алейхисселам Аллахын зэргээс авчирч мэдээлдэг бүгдэд нь зүрх сэтгэлээрээ итгэж үг хэлээрээ ярьж хэлэхийг **Иман** гэнэ. Хэлэхэд саад гарах үед хэлэхгүй байх нь өршөөгдөнө.

Иман бий болохын тулд исламын ёсноо күфрийн шинж тэмдэг гэгдэх зүйлийг хэлэх хэрэглэхээс зайлсхийх хэрэгтэй. Исламын ёсны ахкамаас өөрөөр хэлбэл Исламын зарлиг хорионоос нэгийг нь хөнгөлөн үзэх Күран-и керим ба сахиус тэнгэрүүд аль нэг Пейгамбер элчийг “алейхимүссалеватү веттеслимат”ийг шоолон элэглэх нь күфрийн шинж тэмдэг болно. Үгүйсгэх өөрөөр хэлбэл сонссныхоо дараа итгэхгүй байх нотлохгүй байх гэсэн үг. Эргэлзэх ч гэсэн үгүйсгэл болно.

**Күфр нь гурван төрөл байна.**

**I Сонсоогүй, бодоогүй тул кафир бологчдийн** күфр нь /**Күфри жехли**/ болно. Жехл нь хоёр төрөл байна. Эхнийх нь амархан юм. Ийм хүн жахил гэдгээ мэднэ. Эдэнд буруу итикат болохгүй. Амьтан мэт болно. Яагаад гэвэл хүнийг амьтнаас ялгагч нь эрдэм ном ба мэдрэхүй бөлгөө. Эд амьтнаас ч дор юм. Яагаад

гэвэл бүтээгдсэн төрлийн утгаар эднээс илүү юм. Хоёрдох жехл нь /**Жехл-и мүреккер** юм. Буруу гажуу итгэл бишрэл юм. Грекийн философчдынх буюу мусылман нарын далан хоёр бидат буюу буруу ёстны бүлэг ил тодоор заасан зүйлд үл зохицох итгэл бишрэл нь ийм болно. Энэ харанхуй байдал урьдынхаасаа бүр өөдгүй юм. Эм эмчилгээ нь үл мэдэгдэх өвчин болно.

**II Күфр-и жүхүдийе, күфр-и инади** ч гэнэ. Мэдсээр байж зөрүүдлэн кафир болох явдал юм. Ихэрхүү сайрхуугаас эрх тушаалтан болох дуртайгаас эсхүл ичгүүрт нөхцөлд өртөхөөс айх шалтгаанаар гарч ирнэ. Фараон ба түүний нөхөд Византийн хаан Хераклийусийн /**Херкүлес/ күфр** ийм бөлгөө.

**III** Күфрийн гурав дах төрөл нь **Күфр-и хүкми** юм. Исламын ёсны имангүйн шинж тэмдэг гэх үг хэллэгийг өгүүлэн үйлийг нь хийгч зүрх сэтгэлдээ нотолсон ч гэлээ итгэсэн гэж хэллээ ч **кафи**р болно. Исламын ёсны тушаасан зүйлсийг тазим тазимйг нь тушаасан зүйлийг тахкир күфр юм.

1. Аллах тэнгэр огторгуйгаас эсвэл тэнгэрээс биднийг харж байна хэмээх нь күфр юм.

2. Чи намайг тамлан дарлаж буй шиг Аллах ч чамд зовоон тамлана хэмээх нь күфр юм.

3. Ийм нэг мусылман миний нүдэнд жүүд мэт гэх нь күфр болно.

4. Худал үгийг Аллах мэдэж байгаа үнэн гэвэл күфр болно.

5. Сахиусан тэнгрийг дорд үзэх зүйлийг хэлэх нь күфр болно.

6. Күран-и керимийг тэр бүү хэл нэг үсгийг нь дорд үзсэн үг хэлэх нэг үсэг нь ч болов үл итгэх нь күфр болно.

7. Хөгжим тоглож Күран-и керим унших нь күфр болно.

8. Жинхэнэ Тора болоод Евангели судартитгэхгүй байвал /Одоо жинхэнэ Тора ба Евангели судар байхгүй/ күфр болно.

9. Күран-и керимийг дүрмийн гаднах үсгээр унших Күран энэ болно хэмээх нь күфр болно.

10. Пейгамбер элч нарыг доромжмлсон үг хэлэх күфр болно.

11. Күран-и керимд нэр нь заагдсан хорин таван Пейгамбер элч нараас "алейхимүссалеватү веттеслимат" хэн нэгэнд нь итгэхгүй байвал күфр болно.

12. Олон сайн үйл хийсэн хүнийг Пейгамберээс илүү сайн хэмээвэл күфр болно.

13. Пейгамбер Элч нар ядуу зүдүү байсан хэмээвэл кюфр болно. Яагаад гэвэл тэд өөрийнхөө хүслээр ядуу амьдарсан.

14. Хэн нэгэн өөрийгөө Пейгамбер Элч хэмээн хэлбэл үүнд итгэгчид ч гэсэн кафир болно.

15. Нөгөө ертөнцөд болох зүйлийг шоглон шоолох нь күфр болно.

16. Булш ба шүүгдэх өдрийн зовлонд /оюун ухаан шинжлэх ухаанд тохирох биш хэмээж/ үл итгэх нь күфр болно.

17. Исламын ёсонд итгэхгүй байх би Диваажинг Аллахыг хүснэ хэмээх нь күфр болно.

18. Исламын ёсонд үл итгэхийн шинж бэлгэ болох үг шинжлэхүй ухааны мэдлэгийг шашны мэдлэгээс илүү ач буянтай хэмээх нь күфр болно

19. Намазыг үйлдсэн ч эс үйлдсэн ч хамт гэх нь күфр болно.

20. Зекят өглөг өгөхгүй гэх нь күфр болно.

21. Мөнгөний ногдол хүү халал байсан ч болоосой гэх нь күфр болно.

22. Мөлжлөг дарангуй ёс халал байсан ч болоосой хэмээх нь күфр болно.

23. Харам болох эд хөрөнгийг ядууд өгч буян хүлээх ядуу нь өгсөн мөнгө харам болохыг мэдсээр байж өгөгчид буяны дуа унших нь күфр болно.

24. Имам-и азам Эбү Ханифегийн сургаал номлол /кыйас ижтихад/ нь үнэн биш хэмээх нь күфр юм . Веххабичүүд иймийн тул кафир болж байна.

25. Алдарт сүннетүүдээс аль нэгийг нь үл таалах нь күфр болно.

26. **Булш болоод индрийн /минбер/ минь хооронд Равда –и мутаххара Диваажингийн нэг цэцэрлэг байдаг** гэх хадис-и шерифийг сонсонгуутаа би минбер чийрс мод /хасир/ ба булшнаас өөр зүйл үзэхгүй байна хэмээх нь күфр болно.

27. Исламын мэдлэгт үл итгэх эдгээрийг болоод шашны мэргэн багш нарыг дорд үзэх нь күфр болно.

28. Кафир болохыг хүсэгч хэн нэгэн үүнийг зорин хүссэн тэр агшинд кафир болно.

29. Бусдыг кяфир болохыг хүсэгч хэн нэгэн күфрд дуртай болоод хүсч байгаа бол күфир болно.

30. Күфрийн шалтгаан болдгийг мэдээд хүслээрээ күфр үгсийг хэлэгч күфир болно. Мэдэхгүйгээр хэлж байгаа бол номч мэргэдийн

олонхийн үзэхээр мөн л кафир болно.

31. Күфрийн шалтгаан болох үйлийг мэдсээр байж хийх нь күфр болно. Мэдэхгүйгээр хийлээ ч кафир болно хэмээгч эрдэмтэн мэргэд ч олон байдаг.

32. Бэлхүүсэндээ зүннар гэгдэх христосын санваартны бүсийг бүслэх күфрт хамаатах зүйл өмсөх нь күфр болно Наймаачин хүн дайнд ч болов хэрэглэх нь күфр болно. Эдгээрийг хошин шог бусдыг инээлгэхийн тулд тоглоом наргиан болгож хэрэглэх нь ч күфрийн шалтгаан болно.

33. Кафирчүүдийн баярын өдөр тэр өдөрт хамаарах зүйлийг тэд нар лугаа адилаар хэрэглэх кафирт бэлэглэх нь күфр болно.

34. Ухаантай мэдлэгтэй уран зохиолч гэдгээ харуулахын тулд эсвэл хажуудах хүмүүсээ гайхуулах инээлгэх баярлуулах шоолохын тулд хэлэх үгс буюу тэнгэр эзний эсрэг үгсээс / күфр-и хүкми/ айх хэрэгтэй. Хилэн урин тачаангуйгаар шунаж хэлсэн үгс ч ийм юм.

35. Гүтгэн хачлах хэн нэгэн би гүтгээгүй түүнд байгаа зүйлийг нь л хэллээ би гэвэл ингэж хэлэх нь күфр болно.

36. Хүүхэд байхад нь сүй тависан охин оюун ухаан бүрэн идэр насанд хүрэх үед иман ба исламыг мэдэхгүй бол асуухад хариулж чадахгүй бол эхнэр болох эрхээ алдах ба мюртед болно. Эрэгтэй ч мөн ийм бөлгөө.

37. Нэг мүминийг /шударга бусаар/ алуулсан эсвэл алуулахаар тушаал авсан хүнд зөв зүйтэй зүйл хийжээ чи гэж хэлэгч кафир болно.

38. Зайлшгүй алуулах ёсгүй хүнийг алуулах хэрэгтэй байсан гэх нь күфр болно.

39. Хэн нэгнийг зүй бусаар зодож алсан хэрцгий харгисийг чи зөв хийжээ ингэх нь зөв шударга гэх нь күфр болно.

40. Аллах мэдэж байгаа чамайг хүүхдээсээ илүү хайрладаг гэж худал хэлэх нь күфр болно.

41. Өндөр албан тушаал бүхий мусылман хүн найтаахад үүнийг Йерхамүаллах гэх хүнд дээдсийн эсрэг ингэж хэлж болохгүй гэх нь күфр болно.

42. Үүрэг гэдэгт үл итгэж хөнгөнд үзэж намаз үл үйлдэх мацаг үл барих зекят үл өгөх нь күфр болно.

43. Аллахын нигүүлсэл өршөөлөөс найдлага горьдлого таслах нь күфр болно.

44. Өөрөрр харам цээр биш хожим гарч ирэх нэг шалтгаанаас болж харам цээр байх эд тавaар мөнгийг харам-ы ли гайрихи гэнэ. Хулгайлж харам замаар ирсэн эд хөрөнгө ийм болой. Эдгээрийг харам гэх нь күфр болохгүй Сэг гахай дарс мэт угаас харам болох зүйлсийг харам-ы ли айнихи гэнэ. Эдгэрийг халал буюу ариун гэх нь күфр юм.

45. Харам гэдэг нь илэрхий мэдэгдэх бүх нүглийг халал гэх нь күфр юм.

46. Азан жами фикх ном судар мэт исламын шашны үнэлж хүндэлдэг зүйлсийг дорчлон үзэх нь күфр юм.

47. Абдестгүй гэдгээ мэдэх боловч намаз үйлдэх күфр болно.

48. Мэдсээр байж кыблегин эсрэг талд намаз үйлдэх күфр болно. Намазыг кыблегийн эсрэг үйлдэх хэрэггүй хэмээгч кафир болно.

49. Нэг мүслүманыг муулан хачлахын тулд кафир гэх нь күфр болохгүй Кафир болоосой гэж хүсч хэлэх нь күфр болно

50. Нүгэл гэдгийг чухалд бодолгүйгээр нүгэл үйлдэх нь күфр болно.

51. Ибадет хийхийн хэрэгтэй гэдпэгт нүглээс болгооомжлох хэрэгтэй итгэхгүй байх нь күфр болно.

52 Цугласан татварыг султагийн эд хөрөнгө гэж итгэх нь күфр болно.

53. Кафир нарын шашны зан үйл ёслолыг таалах шаардлагагүй байхад зүннар бүслэх күфр шинж тэмдгүүдийг хэрэглэх эдгээрд дурлан барьж үзвэл күфр болно.

54. Зөвшөөрлөөр нь тийм юм тийм хүнд байна эсвэл байхгүй кафир болоё жүүд болое хэмээн андгайлсан бол тэр юм тэр хүнд байсан байгаагүй тэр хүн өөрийн зөвшөөрлөөр күфрт унах болно.

55. Буруу хурьцал, шуумарлах, оногдол ашиг хүү, худал хуурмаг гэх мэт бүх шашинд харам болох зүйлийн тулд халал байсан болоосой би хийх байсан гэвэл ерөөн хүсэх нь күфр юм.

56. Пейгамбер нар алейхимюссалеватю веттеслимат итгэлээ би Адеим алейхисселам Пейгамбер уу би мэдэхгүй гэх нь күфр болно.

57. Мүхаммед алейхисселамын сүүлчийн Пейгамбер болохыг үл мэдэгч кафир болно.

58. Нэг хүн Пейгамбер нарын хэлсэн зөв бол бид аврагдлаа гэвэл кафир болно. /Энэ үгийг эргэлзэх замаар хэлсэн бол кафир болно/

59. Хэн нэгэнд нааш ир намаз үйлд гэвэл тэр хүн үйлдэхгүй гэвэл кяфир болно. Үгүй, чиний үгтэй санал үл нийлнэ. Аллахын тушаалаар би үйлдэнэ гэвэл кафир болохгүй.

60. Хэн нэгэнд сахлаа нэг баримаас богино бүү болго Нэг баримаас их бол хус, хумсаа ав Ресүллүллах саллаллахү теаля алейхи ве селлемийн сүннет юм гэвэл тэрбээр үгүй сахлаа авахгүй гэвэл кафир болно. Бусад сүннетүүд ч ийм болно. /Чиний үгээр үйлдэхгүй харин Ресүллахын сүннет болох тул үйлдэнэ гэвэл кафир болохгүй Үгүйсгэх зорилготой бол кафир болно.

Хэн нэгэн сахлаа богиносгоход хажуудах хүн юунд ч хэрэггүй гэвэл тэрхүү хэлээчийн кафирээс айх хэрэгтэй. /Сахлаа богинисгох нь сүннет юм. Сүннетийг хөнгөлөн үзсэн болно./

62. хэн нэгэн толгойгоосоо хөлөө хүртэл харир /торго/ өмсвөл өөр хэн нэгэн энэхүү байдлыг ариун болог хэмээвэл күфрээс нь айх хэрэгтэй.

63. Хэн нэгэн кыблегийн эсрэг хөлөө тэнийлгэн хэвтэх кыбле тийш нулимах эсвэл кыбле тийш шээх гэх мэтээр ямар нэг мекрүхийг үйлдвэл тэр хүнд энэ хийсэн чинь мекрүх юм бүү үйлд гэхэд тэр бээр нүгэл бүр минь ийм хэр байсан ч бол гэвэл түүний күфрээс айх хэрэгтэй.

64. Хэн нэгний үйлчлэгч нь хаалгаар дотогш ороод эзэнтэйгээ мэндлэхэд эзнийх нь хажууд агч нэгэн дуугаа тат. Эзэнтэйгээ мэндчилж болно гэж үү хэмээвэл тэр хүн кафир болно. Гэхдээ түүний зорилго нь зүй ёсын дүрмийг тайлах байсан бол зүрх сэтгэлээсээ мэндчилэх хэрэгтэй гэх нь күфр болохгүй.

65. Иман нэмэгдэнэ хорогдоно хэмээх нь күфр юм. Гэхдээ төгс төгөлдөр бүрэн мэдэж хэлбэл күфр болохгүй.

66. Кыбле хоёр байна нэг нь Кабе нөгөө нь Күдүс гэх нь күфр юм.Гэхдээ Бейт-и Мукаддес кыбле байсан дараа нь Кабе кыбле болсон Одоогийн байдлаар хоёр байна гэх нь ч күфр болно.

67. Хэн нэгэн Исламын мэргэн багшид шалтгаангүйгэр үзэн ядан хараавал тэр хүний күфрээс айх хэрэгтэй.

68. Хэн нэгэн хоол идэхдээ ярихгүй байх галыг тавиглагч нарын /межүси/ нарын сайн уламжлал болно гэвэл эсхүл сарын тэмдэг үзэгдэхэд эхнэр лүгээ хэвтэхгүй байх нь галд тавиглагч нарын хамгийн сайн нь гэвэл кафир болно гэлцдэг.

69. Хэн нэгэнд чи мюмин юм уу гэвэл тэр ч Эзэн Тэнгэр

соёрхоно /иншаллах/ гэхэд залруулахгүй бол күфр юм.

70. Хэн нэгэн үр хүүхэд нь нас барсан хүнд Аллахд чиний хүү хэрэгтэй байсан гэх нь күфир болно хэмээжээ.

71. Нэг эм бэлхүүсэндээ хар утас баглавал энэ юу вэ гэхэд нь зүннар юм гэвэл күфир болно.

72. Хэн нэгэн харам хоол идэхэд Бисмиллах гэвэл кафир болно. Харам-и ли-айнихи тулд өөрөөр хэлбэл сэг дарс гэх мэт харамын хувьд ийм өлгөө. Өөрөө харам үл болох харам-и ли –гайрихи тулд ийм биш бөлгөө. Дээрэмдсэн эд тавaарыг идэхдээ бесмеле унших нь күфр болохгүй. Эд тавaар өөрөө харам бус дээрэмдэх нь харам юм.

73. Хэн нэгний күфрт зөвшөөрөн хүлцэах күфр юм. Нэг хүнийг хараaж Аллах чиний амийг күфр лүү аваачиг гэвэл кафир болох тухайд эрдэмтэн мэргэд санал зөрдөг. Күфртэй эвлэрэх нь күфр юм. Гэхдээ хэрцгий мөлжлөг нүглээс болж зовлонг үргэлжийн ба хүчтэй болог гэх эвлэрэл нь күфр биш юм.

74. Хэн нэгэн Аллах мэднэ ийм ийм үйлийг хийгээгүй гэвэл гэтэл тэр үйлийг үйлдсэнээ мэдэж байвал күфир болно. Эзэн Аллахыг үл мэдэгч гэж үзсэнд тооцогдоно.

75. Хэн нэгэн нэг эмийг гэрчгүйгээр сүй тавьбал тэрхүү эм Аллах ба Пейгамбер бидний гэрч гэвэл хоёул кафир болно. Учир нь манай Пейгамбер саллаллахү теаля алейхи ве селллем" амьд байхдаа гайбыг мэддэгггүй байв. Гайбыг мэддэг байсан гэх нь кюфр болно. /Гайбыг Аллах мэднэ. Түүний мэдүүлэгчид мэднэ/.

76. Хулгайлагдсан ба гайб зүйлийг мэднэ хэмээвэл хэлж итгэгч кафир болно. Надад жин мэдээ өгч байна гэхэд мөн кафир болно. Пейгамберүүд жин ч гэсэн гайбийг мэдэхгүй. Гайбийг Аллах ба Түүний мэдүүлсэн нь мэднэ.

77. Хэн нэгэн Аллахд тангарагдахыг хүсвэл өөр хэн нэгэн би чиний Аллахд андгайлахыг чинь үл хүснэ ёст үг, нэр төр, хүн чанарт тангариг талбихийг чинь хүснэ гэвэл кафир болно гэжээ.

78. Хэн нэгэн үл таалах нэгнийг чиний дүрс нягуур надад амь авагч мэт гэвэл кафир болно хэмээсэн байдаг. Яагаад гэвэл, амь авагч сахиус тэнгэр /Азрайл алейхисселам/ агуу их сахиус тэнгэр бөлгөө.

79. Хэн нэгэнд намаз үйлдэхгүй байх сайхан гэвэл кафир болно. Хэн нэгэн нэг хүнд алив намаз үйлд гэхэд нөгөөх нь миний хувьд

намаз үйлдэх хэцүү үйл гэвэл кафир болно гэлцдэг бөлгөө.

80. Хэн нэгэн Аллах тэнгэр огторгүйд миний гэрч гэвэл кафир болно. Яагаад гэвэл, Аллахд орон байр зааж тохоосон болж хувирна. Аллах орон зайгаас үл хамаарах юм.

81. Аллах эцэг гэх нь кафир болно.

82. Хэн нэгэн Ресюүллүллах саллаллахү алейхиве селлем хооллосны дараа ариун хуруугаа долоодог байсан гэвэл өөр хэн нэгэн үүнийг ичгүргүй хэрэг гэвэл кафир болно.

83. Хэн нэгэн Пейгамбер алейхиссалатү весселам хар арьстай байсан гэвэл кафир болно. Хар нохойг араб араб хэмээн дуудах жоомыг хар Фатма хэмээх нь түгээмэл байдаг. Үүнийг тэвчих болгоомжлох хэрэгтэй

84. Хоол хүнсийг Аллах хайрлан соёхрдог. Гэхдээ күл ч ажиллаж хөдлөх хэрэгтэй гэвэл энэ үг Аллахаас өөр тэнгэрийг зөвшөөрөхүй юм. Учир нь күлийн үйл хөдлөл ч Аллахаас ирэлтэй бөлгөө.

85. Хэн нэгэн насрани буюу назарей болох нь жүүд болсноос Америк болсон нь, кафир болох коммунист болохоос илүү буянтай гэвэл кафир болно. Жүүд назарейгээс,коммунист христианаас илүү муу гэж хэлэх хэрэгтэй.

86. Кафир болох урван тэрслэхээс дээр гэвэл кафир болно.

87. Эрдэм мэдлэгийн хуралд миний хэрэг гэж юу байх вэ эсхүл эрдэмтэн мэргэдийн хэлснийг сонсоход хэний хүч хүрэх вэ гэвэл эсхүл шашны хууль номыг газар шидвэл санваартан нарын үг юунд ач тустай юм гэвэл кафир болно.

88. Хэн нэгэн кюфр хэлбэл нэг хүн ч болов инээвэл инээгч хүртэл кафир болно. Инээх нь зайлшгүй бол күфр биш юм.

89. Хэн нэгэн өөд болооч шейх нарын сүнс үргэлж бэлхэн мэднэ гэвэл кафир болно. Бэлэн болно гэвэл күфр болохгүй. /Эвлийагийн сүнс Аллах  мэт бэлэн болж чадахгүй. Дурсагдсан газраа бэлэн болно. Дурсагдахаас өмнө тэнд байгаагүй юм/.

90. Исламын шажныг мэдэхгүй хүсэхгүй гэвэл кафир болно.

91. Хэн нэгэн Адем алейхисселам буудай идээгүй байсан бол бид буруу мөртөнгүүд болохгүй байсан гэвэл кафир болно. Гэхдээ бид энэ ертөнцөд байхгүй байсан гэвэл күфрийн талаарх түүний бодол күфртэй зөрөлдөнө.

92. Адем алейхисселам бөс нэхдэг байсан гэвэл нэг нь ч гэсэн ийм бол бид нэхмэлчний үрс хөвүүд юм байна гэвэл кафир болно.

93. Нэг хүн бага нүгэл үйлдвэл нөгөө нь түүнд наманчил гэхэд тэр хүн юу хийсэн болоод наманчлах хийх юм гэвэл кафир болно.

94. Хэн нэгэн нөгөөдөө алив исламын мэргэдэд очъё эсвэл хууль зүй итгэл бишрэлийн сургаал ном судраас уншиж сурч мэдэё гэхэд тэр хүртэл би эрдэм номоор хэрхэх вэ гэвэл кафир болно. Учир нь эрдэм номыг дорд үзэн хөнгөлөх гэсэн үг.

95. Тайлбар ба хууль эрхийн номуудад доромжлон эдгээрийг үл таалагчид муулан хачлагчид кафир болно.

96. Хэн нэгэнд хэний удам билээ, аль шашных вэ итгэл бишрэлийн мезхебийн имам хэн бэ, үйл үйлдлэгийн мезхебийн имам хэн бэ гэж асуухад мэдэхгүй бол кафир болно.

97. Хатуу харамыг халал гэгч кафир болно./Тамхийг харам гэх нь аюултай бөлгөө/.

98. Бүх шашинд харам болох халал болох нь цэцэн мэргэний эсрэг нэгэн зүйлийг халал болохыг нь хүсэх нь күфр юм. Буруу хурьцал шуумарлахуй, гэдсээ цадсаны дараа идэх хүү ногдол авч өгөх гэх мэт Дарс халал болоосой гэх нь күфр биш. Яагад гэвэл, шашин бүрт харам байгаагүй.

99. Ариун Күран судрыг үг яриа онигоо тоглоомд оруулах нь күфр юм.

100. Яхьяа нэрт хүнд Йа Яхьяа Хүз-ил –китабе гэвэл кяфир болно. Күран-и керимийг шоглон доромжилсон болно.Хөгжим бүжиг дуу хооронд күран-и керимийг унших ч мөн ийм болой.

101. Одоо ирлээ Бисмиллахи гэвэл осол цалгай юм. Нэг зүйлийг маш олон тоотой байхыг үзээд Махалакаллах гэвэл утгыг нь үл мэдэх бол кафир болно.

102. Хэн нэгэн одоо чамайг харахгүй хараахын нэрийг нүгэл гэдэг гэвэл осол цалгай болно.

103. Хэн нэгэн Жебрайлын бяруу мэт шав шалдан болчихож гэвэл осол цалгай бөгөөд сахиус тэнгэрийг элэглэн тохуурхах гэсэн үг.

104. Миний хүүгийнхээ толгойгоор, өөрийнхөө толгой болоод үгээр тангараг талбихдаа жишээ нь хүүгийнхээ толгойгоор андгайлж байна хэмээж күфр хийхээс болоомжлох хэрэгтэй.

105. Күран-и керим ба залбирал магтаалыг /мевлид илахи/ хөгжимдөхдөө унших хөгжимтэй унших нь күфр юм.

106. Күран-и керим оршуулгын залбирал /мевлид илахи/ болоод

шашны эх бичвэрийг /салеват-и шериф/ нүглийн чуулган цуглаанд хүндлэн унших нь харам юм. Зугаа таашаалын цэнгэлийн төлөө унших күфр болно.

107. Сүннетийн дээр унших Азан-и Мүхаммдийг сонсолгүйгээр хүндлэн үзэхгүй бол тэр даруй күфир болно.

108. Күран-и керимд өөрийн оюун ухаанаар утга оноогч күфир болно.

109. Күран-и керим ба хадис-и шерифүүдэд илэрхийгээр заасан мюжтехид имамуудын үг санал нэгтэйгээр мусылүанчуудын хоорнд түгсэн иманы мэдлэг сургаалыг даган зохицон үл итгэх кафир болно. Күфрийн энэ төрлийг Илхад ийнхүү итгэгч нарыг **Мүлхид** гэнэ.

110. Кафирийг хүндлэн мэндчилэгч күфир болно.

111. Кафирд хүндлэлийг үг хэлэх жишээ нь дээдэс минь гэх нь күфр болно.

112. Бусдын күфрийг зөвшөөрөн хүлцэгч кафир болно.

113. Күран-и керим бичигдсэн транспарант плакатууд тэнгэрийн эх бичвэрүүд мэт /мүсхаф- и шериф / үнэтэй юм. Тэднийг хүндлэхгүй байх нь күфр юм.

114. Жинүүд лүгээ танилцан мэргэ төлөгчид одны ордыг харж асуусан бүхэнд хариулагчид ид шидтэн рүү очиж хэлж хийж байгаад нь итгэх зарм үед зөв боллоо ч гэсэн Аллахаас бусдыг бүхнийг мэдлдэг хүссэн бүгдийг хийдэг гэж итгэх өболх ба күфр болно. /Байгалийн ухаанд үл итгэх нь ийм бус/.

115. Сүнетийг хөнгөнд үзэж үл чухалчилж орхих нь күфр болно.

116. Зүннар гэх христийн санваартны бүсийг бүслэх рүт өөрөөр хэлбэл хэрээс тэмдэг салиб гэгдэх цэх хэрчигдлсэн хоёр саваа ба баримал эдгээрийн зурагт итгэх тазим хийх ахкам-и исламиййег буюу шариат хууль ёсыг заасан шажны ном судраас нэгийг дорд үзэх хийх ислам эрдэмтэн мэргэдээс хэн нэгийг нь эсэргүүцэн доромжлон шоолох күфрийн шалтгаан болох үг хэлэх бичх тазим хийхээр зарлиг болсон нэг зүйлийг багачлах гэж тушаагдсан зүйлийг хүндлэх нь күфр юм.

117. Нэг бөөлөгч ид шидтэн ид шидээрээ хүссэнээ мэдээж хэрэг хийнэ ид шид нь зайлшгүйгээр нөлөөтэй гэх нь күфр юм.

118. Мусылман өөрийг нь кафир хэмээгчийг эрхэм хүндэт гэхчлэн хүлээн зөвшөөрсөн хариулт өгвөбл кафир болно.

119. Харам гэдэг нь мэдэгдэх тодорхой нэг эд бараагаар жами бариулах садака өглөг өгөх нь өөр нэгэн буян хийлгэх нь үүнийхээ төлөө буян хүлээх нь күфр болно.

120. Хэн нэгэн өөрт нь байх хатуу харам болох эд тавaараас садака өгвөл буян найдвал авагч кафир харам гэдгийг мэдсээр байж өгөгчийг Аллах зөвшөөрг гэвэл өгөгч ч гэсэн өөр хэн нэгэн амин гэвэл бүгд күфир болно.

121. Сүй тавих нь харам болох эмэгтэйтэй гэрлэхийг харам гэвэл кафир болно.

122. Шар айрагны газар тоглоомын газар нүгэл үйлдэх бүлэглэлд радиогоор өсгөгчөөр Күран-и керим мевлид буюу шашны бичвэр судрыг сонсож сэтгэл таашаах кафр болно.

123. Күран-и керимийг хөгжимдөн унших күфр болно.

124. Күран-и керимийг радио болон өсгөгчөөр хэлэх унших нь яг адилыг нь ч доромжилсон күфр болно.

125. Аллахаас өөр хэнийг ч ямар ч зорилготой байсан Бүтээгч гэх нь күфр юм.

126. Абдүлкадирийн оронд Абдүл койдүр гэх зориудын бол күфр юм. Абдеүлазизийн оронд Абдүлүзейз Мүхаммедийн оронд Мемо Хасаны оронд Хасо Ибрхимийн оронд Ибо гэх нь ийм бөлгөө. Эдгээр нэрийг гутал ба гэрийн шаахай дээр бичих дээр нь гишгэгчдийн иман нь зайлахаас айх хэрэгтэй.

127. Абдестгүй болохыг мэдээд намаз үйлдэх сүннет болох нэг үйлийг таалахгүй байх нь күфр юм. Сүннетийг чухалд үл тооцох нь күфр юм.

128. Харанхуй бүдүүлгүүд Ариун номч нарыг /Эвлия/ бүтээгч гэж бодохоос эмээдэг тул бид тюрбег нурааж байна гэх нь күфр болно.

129. Бусдын ялангуяа өөрийн үр хүүхдийнхээ кяфир болоход шалтгаан бологч кафир болно.

130. Буруу хурьцал ба шуумарлахыг соёрхогдсон гэх нь күфр болно.

131. Нассаар өөрөөр хэлбэл айет ба хадисаар санал нэгтэйгээр өгүүлсэн харам цээрийг чухалд үл тооцох нь күфр болно.

132. Их нүглийг үргэлжлүүлэх зүтгүү байх нь күфр луу хөтлөн авачна. Намазыг үл чухалчлах нь күфр юм.

133. Дээр нь бичиг тэр бүү хэл үсэг байх цаасыг бүтээлэг

залбирлын дэвсгэрийг /сежжаде/ газар тавих/доромжлохын тулд дэлгэх эсвэл хэрэглэх/ күфр болно.

134. Эбү Бекр-и Сыддык ба Өмер –үл- Фарүк радыйаллахү теаля анхүмийн хилафетд эрх байхгүй байсан гэх нь күфр болно.

135 Аллахаас тусдаа алив нэг үхсэн хүнээс алив нэг зүйл хүлээх нь күфр болно.

136. Хурдан өгөгч деде хэмээх нь маш муухай бөгөөд күфрийн шалтгаан болно.

137. Өөд бологчийг газарт булах фарз болох тул энэхүү фарзыг үл чухалчлан үйлчлэл асралаас зугатагчийн эрдэм шинжлэх ухааныг зааж үхэгчдийг оршуулах хуучирч хоцоргдсон ёс юм. Будда бярман коммунист кафир нар шигээр үхэгсдийг шатаах илүү сайн гэгчийн иман нь зайлах ба мүртед болно

138. Аллахын Асрамжлагч /Вели/ нараас үхсэн ба амьд нэгийг хэл хэлмэр зүрх сэтгэлээрээ үгүйсгэх нь кюфр болно.

139. Ариун номлогч нарт /Эвлия/ эрдэм мэдлэгээрээ нөлөө үзүүлэгч нарт дайсангах нь күфр юм.

140. Ариун номлогч нарт цэвэр тунгалаг шинж чанар байна гэх нь күфр юм. /Цэвэр тунгалаг шинж зөвхөн Пейгамбер нарт байна/

141. Эрдэм номыг дотроос нь үл хүртэгч имангүй одох аюултай. Үүнээс аүртэхийн хамгийн доод нь энэхүү эрдэмд итгэх явдал юм

142. Күран-и керимийг шашны мэргэдээс хэн нь ч уншаагүй хэлбэрээр унших утга ба үгийг эвдээгүй ч гэлээ күфр юм.

143. Христийн санваартан нарын ибадетд хамаарах зүйлийг хэрэглэх нь күфр юм.

144. Ямар нэгэн үйл явдлыг өөрөө өөртөө болоход итгэх амьтдын нэг эстээс дээд бүтэцтэн рүү эцэстээ хүн болж хувирсан гэжхэлэх нь күфр юм.

145. Намазыг мэдсээр байж үл үйлдэж каза хийхийг үл бодон үүний төлөө зовлонд унахххс үл айгч хүн Ханефи мезхебт ч кафир юм.

146. Кафир нарын ибадетүүд ибадет болгон хийх жишээ нь христийн сүмд эгшиглэх орг мэт хөгжмийн зэмсэг хонх хэнгэргийг самид дугаргах мөн исламын шашны кафирийн шинж тэмдэг гэж тооцох зүйлийг зайлшгүй гарцаагүй бусаар хэрэглэх нь күфр юм.

147. Асхаб-и кырамыг хараагчийг мюльхид гэнэ. Мюльхид нь кафир болно.

148. Кафирийн зургийг дээр газар өлгөх түүнд мэхийх нь күфр Юм.

149. Зураг баримлын эзэнд хэрээс тэмдэгт эсхүл од нар үхэр гэх мэт ямар нэгэн зүйлд Аллахын шинж байгаа хэмээн итгэж жишээ нь хүссэнээ бүтээнэ хүссэн болгоноо хийнэ өвчтөнийг илааршуулна гэж мэхийх нь күфр болно.

150. Гэгээн Айшег эсэргүүцэн янхан хэмээгч хүн эцгийнх нь өмгөөлөл байдагт үл итгэгч кафир болно.

151. Иса алейхисселамын /ерөөн адистисан/ тэнгэрээс буух нь зайлшгүй мэдэгдэж байна. үүнд үл итгэгч кафир болно.

152. Күран-и керим ба хадис-и шерифт Диваажинтай цуг баярт мэдээ өгсөн хэн нэгнийг кяфир гэх нь күфр юм.

153. Шинжлэх ухаан туршлагын гадна байх байгалийн ухаантай холбоогүй аят-и керимег байгалийн ухаантай нийцүүлэх гэж оролдох нь Селеф-ми салихин тайлбаруудыг өөрчлөх агуу том гэмт хэрэг юм. Ийм тайлбар орчуулга хийгчид кафир болно.

154. Мусылман хэмээгдэгч охин оюун ухаан бүрэн идэр настай болонгуут мусылманы ёсыг мэдэхгүй бол үндэс угсаагүй кафир болно. Эрэгтэй хүн ч үүнтэй адил.

155. Мусылман эмэгтэйн толгой гар гуя нь задгайгаар гадагшаа гарах эрчүүдэд харуулах нь харам нүгэл юм. Үүнийг чухалд тооцохгүй бол үл анзаарвал иман холдон зайлж кафир болно.

156. Манай Пейгамберийн заах фарз харам гэх мэт нь Күран-и керимд ил тодоор заасан фарзууд харам мэт үнэ цэнэтэй юм. Эдгээрт үл итгэгчид үл зөвшөөрөгчид шашнаасаа холдох ба кафир болно.

157. Рүкү тесбихд /Зы/ аар /азым гэх Раббим их гэсэн үг. Хэрвээ хэлний урдуурх /Зе/ авиагаар азим гэвэл Миний Раб миний дайсанн гэсэн болох ба намаз бусниж утга нь өөрчлөгдөх тул күфрийн шалтгаан болно.

158. Күран-и керимийг хөгжимдөн ая дангаар унших хафиз уншигчийг ямар сайхан уншив чи гэх хүний иман нь зайлах ба кяфир болно. Дөрвөн мезхебд харам болох зүйлийг сайхан гэгч кафир болно. Харин хоолой дуу Күран-и керимийг унших сайхан гэх нь хүсэгч кафир болохгүй.

159 .Сахиусан тэнгэр нэр болоод жинийн оршихуйд үл итгэгч кафир болно.

160. Күран-и керимийн аятуудэд үг ил тодорхой бүхэнд мэдэгдэх утга байдаг.

161. Ид шид хийхэд күфрийн шалтгаан үг үйлдэл бий болбол күфр юм.

162. Мусылманыг хөөе кафир гэгч эсвэл мусылманыг масон гэгч коммунист гэгч түүнийг кафир итгэн биширвэл өөрөө кафир болно.

163. Ибадетийг хийгч хэн нэгэн иман нь бусних эргэлзэж миний нүгэл их миний ибадет намайг үл аврана гэж бодвол иман нь хүчтэй болох нь ойлгогдоно. Иман нь үргэлжлэхээс эргэлзэгч кафир болно.

164. Пейгамберчүүдийн тоог хэлэх Пейгамбер биш бологчийг Пейгамбер болгогч Пейгамберийг Пейгамбер гэж хүлээн зөвшөөрөхгүй байх нь байж болно. Энэ нь күфр болно. Яагаад гэвэл Пейгамберээс нэгнийг нь хүлээн зөвшөөрөхгүй байх нь бүгдийг нь хүлээн зөвшөөрөхгүй байна гэсэн үг.

Эр эм нэг мусылман хүн мэргэдийн үг дуу нэгтэйгээр күфрийн шалтгаан болох мэдүүлсэн нэг үг үйлдлийг күфрийн шалтгаан болохыг мэдээд амден заналхийлэлгүйгээр хүслээрээ/ үнэнээсээ хэзл инээлгэхийн тулд хэлж хийвэл утгыг нь бодохгүй байлаа ч иман нь зайлна. **Мүртед** болно. Үүнийг күфр-и инади /тэрслүү зөрүүд / гэнэ. **Күфр-и инади** ба шашнаас тэрслэгчийн болоочийн урьдах ибадетүүдийн буяныг үгүй хийнэ. Наманчлавал буцаж үл ирнэ. Баян чинээлэг бол дахин хаж руу явах хэрэгтэй болно. Мүртед /Бурхныг үгүйсгэгч/ байхад хийсэн намаз мацаг өглөгийг каза хийхгүй. Урьдахыг нь каза хийнэ. **Наманчлахын тулд зөвхөн Келиме-шехадет өгүүлэх нь хангалттай биш. Күфрийн шалтгаан болох тэр зүйлээс ч тевбе хийх хэрэгтэй.** /Исламын ёсноос аль хаалгаар гарсанн бол тэр хаалгаар орох хэрэгтэй/ Хэрвээ күфрийн шалтгаан болохыг мэдэлгүйгээр хэлж үйлдвэл эсвэл күфрийн шалтгаан болох нь мэргэдийн хооронд маргаантай байгаа нэг үгийг мэдсээр байж хэлбэл иман нь холдож сүй бусних нь эргэлзээтэй юм. Болгоомжтойгоор теждид-иман ба сүй хийх нь сайн юм. Мэдэлгүйгээр хэлэхийг Күфр-и жехли хэмээнэ. Мэдэхгүй байх нь шалтаг бус их нүгэл юм. Яагаад гэвэл мүслүман хүн бүр мэдэх хэрэгтэй зүйлийг сурах нь фарз буюу гарцаагүй юм. Күфрийн шалтгаан болох үгийг алдаа гарган эндүүрч эсвэл утгыг хувирган хэлэгчийн иман ба сүй үл буснина.

Гэхдээ наманчлан ба өршөөл гуйх нь өөрөөр хэлбэл теждид-и иман хийх нь сайн юм.

Нэг кафир нэг келиме-и тевхид хэлснээрэ мүмин болхын зэрэгцээ нэг мүмин ч нэг үг хэлснээр кафир болно.

Нэг мүусылман хүн нэг үг ба үйлдэлдээ зуун утгатай бол өөрөөр хэлбэл зуун зүйл ойлгогдвол эдгээрээс нэг нь тэр хүний имантай болохыг үзүүлбэл ерэн ес нь кафир болохыг үзүүлбэл тэр хүний мусылман болохыг хэлэх хэрэгтэй. Өөрөөр хэлбэл күфрийг үзүүлэх ерэн есөн утгыг үл харна. Иманыг нь үзүүлэх нэг утгыг харах хэрэгтэй. Энэхүү үгийг буруу ойлгох ёсгүй. Үүний тулд хоёр цэгийг анхаарах хэрэгтэй. Эхнийх нь үг ба үйл хэргийн эзэн нь мусылман хүн байх хэрэгтэй. Нэг Франц хүн Күран-и керимийг магтвал нэг Англи хүн Аллах нэг юм гэвэл эднийг мусылман гэж хэлж болохгүй. Хоёрдугаарт нэг үг ба үйл хэргийн зуун утга байвал гэсэн бөлгөө. Түүнээс биш, зуун үг зуун үйлээс нэг нь иманыг үзүүлбэл ерэн ес нь күфрийг заавал энэ хүнийг мусылман гэж хэлнэ хэмээгээгүй бөлгөө.

Мусылман хүн бүр өглөө орой энэхүү иман дуаг унших хэрэгтэй:

**“АЛЛАХҮММЕ ИННИ ЕУЗҮ ВИКЕ МИН ЕН ҮШРИКЕ ВИКЕ ШЕҮ –ЕН ВЕ ЕНЕ АДЛЕМҮ ВЕ ЕСТАГФИРҮ – КЕ ЛИМА ЛА-АЛЕМҮ ИННЕКЕ ЕНТЕ АЛЛАМҮЛ-ГҮЙҮБ”**

**“АЛЛАХҮММЕ ИННИ ҮРИДҮ ЕН ҮЖЕДДИДЕЛ ИМАНЕ ВЕННИКАХА ТЕЖДИДЕН БИ КАВЛИ-ЛА ИЛАХЕ ИЛЛАЛЛАХ МҮХАММЕДҮН РЕСУЛУЛЛАХ”** гэж тевбе теждид-иман ба сүй хийх хэрэгтэй.

## Иман үргэлж бидэнд үлдэж биднээс холдохгүйн тулд

1) Үл үзэгдэх ертөнцөд /гайб/ иман хийх хэрэгтэй.

2)Үл үзэгдэх ертөнцийг зөвхөн Аллах ба Түүний мэдээлснийг мэднэ хэмээн итгэх хэрэгтэй.

3) Харамыг харам гэж үзэн итгэх хэрэгтэй.

4) Халалыг халал гэж үзэж итгэх.

5) Аллахын гэсгээл үгүй хэмээн итгэлгүйгээр цаг үргэлж айж байх ёстой.

6) Аллахаас горьдол найдлага тасалж болохгүй.

Итгэл бишрэлээс ухрал болох зүйлийг үгүйсгэх нь наманчлал болно. Итгэл бишрэлээс няцагч хүн наманчлахаасаа өмнө нас нөгчвөл Тамын галд үүрд мөнх зовлон үзнэ. Иймийн тул, күфрээс ихэд айх хэрэгтэй. Бага ярих хэрэгтэй. Хадис-и шерифт **Үргэлж**

**сайн ашиг тустай яригтун. Эсвэл дуугүй байгтун** хэмээн зарлигласан билээ. Төлөв буурьтай байх хэрэгтэй шогч тоглоомч байх хэрэггүй. Оюун ухаан хүний ёсонд үл зохих зүйлийг үйлдэхгүй байх хэрэгтэй. Өөрийгөө күфрээс хамгаалахын тулд Аллахд ихэд дуа уншлага хийх хэрэгтэй.

## Өдгөө иман нь байх авч ирээдүйд Иман холдохын шалтгаан болох зүйлс

1) Бидаттай байх Өөрөөр хэлбэл итгэл эмхгүй болох /Эхл-и сүннэт мэргэдийн заасан итгэл сүсгээс маш бага болов хэмжээгээр салагчид гажигчид буюу кафир болно.

2) Сул өөрөөр хэлбэл үйл хэрэггүй итгэл сүсэг.

3) Есөн эрхтнээ зөв хөдөлгөн үйлдэхээ болих.

4) Томоохон нүгэл хийсээр байх.

5) Исламын буян хишигт талархахаа болих.

6) Нөгөө ертөнц тийш итгэл сүсэггүй явахаас айхгүй байх.

7) Мөлжин дарангуйлах.

8) Сүннетийн дагуу унших эзани -Мухаммэдиг сонсохгүй байх.

9) Ээж аавaa эсэргүүцэн тэрслэх.

10) Зөв ч гэсэн олон удаа тангараг өргөх.

11) Намазд биеийн хөдөлгөөнөө өөрчлөх дүрэм журмыг зөрчих.

12) Намазыг чухал бишд тооцон сурч хүүхэд багчуулд сургахыг чухалчлахгүй байх намаз хийгчдэд саад болох.

13) Согтууруулах ундаа уух.

14) Мүмин нарыг зовоон тарчлаах.

15) Хуурамчаар ариун номлох өөрөөр хэлбэл шашны мэдлэг арилжаалах.

16) Нүглээ мартаж ялимгүйд тооцох.

17) Ихэрхэх өөрөөр хэлбэл биеэ тоох.

18) Үжүб өөрөөр хэлбэл эрдэм ном үйл хэрэг минь олон хэмээх.

19) Мунафик байх хоёр нүүртэй байх.

20) Атаархан хорсох шашин нэгт ахан дүүдээ атаархах.

21) Төр засаг болоод багштийнхаа исламын ёсонд эсрэг үйл хийх.

22) Хэн нэгнийг туанихгүй байж сайн хэмээх.

23) Худал хуурмагт зүтгэн шаардах.

24) Эрдэмтэн мэргэдээс зугатах.

25) Жирвээ буюу сахлаа сүннетийн хэмжээнээс хэтрүүлэн ургуулах.

26) Эрчүүд торго өмсөх.

27) Ховлон гүтгэхээр шаргуучлах.

28) Тэрслүү буруу номтон ч бай хөршөө дарангуйлан зовоох.

29) Дэлхийн үйл хэрэгийн төлөөнөө ихэд зовж уурлах.

30) Мөнгөний хүү авах өгөх.

31) Онгирон сагсуурах гэж хувцасныхаа ханцуй хормойг хэт уртастгах.

32) Мэргэ төлөг ид шид үзүүлэх.

33) Мусылман ба үнэн номын ойр төрөл ах дүүгээ айлчлахаа болих.

34) Аллахын хайртай хэн нэгнийг үл хайрлах, исламын ёсыг бусниулахыг хүсэгчдийг хайрлах **/ХУББ-И ФИЛЛАХ БУГД-И ФИЛЛАХ иманы болзол юм./**

35) Мүмин ах дүүгээ гурван өдрөөс илүүгээр өшлөн хясах.

36) Буруу хурьцахуйгаа үргэлжлүүлэх.

37) Шуумарласан боловч үл наманчлах.

38) Азаныг хууль ёсны номонд мэдүүлсэн цагт сүннетийн дагуу үл унших сүннетийн дагуу уншсан эзаныг дуулмагц хүндэтгэн сонсохгүй байх.

39) Шашин номыг үгүйсгэгч харамыг үйлдэгчийг хараад хүч чадал хүрэх боловч эвэргүү яриагаар хорихгүй байх.

40) Эхнэр охины ба зөвлөх эрхтэй эмэгтэйчүүдийн толгой гар хөл ил задгай ганган хээнцэр үнэртэн үнэртүүлж гадагшаа гарах муу улстай уулзахыг зөвшөөрөх.

## • ИХ НҮГЭЛЭЛ ОЛОНОЛОН •

### /Далан хоёр их нүгэл доорх болно/

1) Шударгуу бусаар хүн алах.

2) Буруу хурьцах.

3) Шуумарлан бандидах.

4) Дарс болоод бүх төрлийн согтуурах ундааг хэрэглэх.

5) Хулгай хийх.

6) Таашаалын төлөө мансуурах бодис идэж уух.

7) Бусдын эд хөрөнгийг хүчээр авах өөрөөр хэлбэл дээрэмдэх.

8) Худлаа гэрчлэх.

9) Рамазаны мацгийг шалтгаггүйгээр мүслүманчуудын өмнө идэх.

10) Ногдол ашиг хүү авч өгөх.

11) Ихэд тангараг тавих.

12) Ээж аавдаа тэрслэх эсэргүүцэх.

13) Ойр төрлийн ба номын ёст төрөл саданд төрсөн газраа айлчлахаа болих.

14) Дайн байлдаанд тулаалданыг орхиж дайснаас зугатах.

15) Шударга бусаар өнчидийн эд хөрнөгийг идэх.

16) Жигнүүр хэмжүүрийг үнэнчэр үл хэрэглдэх.

17) Намазыг цаг хугацаанаанд нь үйлдэхгүй байх.

18) Мүмин ах дүүгээ гомдоох /Кабег нураахаас илүү том нүгэл юм. Аллахыг хамгийн ихээр гомдоох күфрийн дараа хүнийг гомдоох шиг том нүгэл үгүй/.

19) Ресүлуллах саллАллахү алейхи ве селлемийн хэлээгүй үгийг хэлэх.

20) Хээл хахууль авлига авах.

21) Аллахын гэрчлэлээс /Хак шехадет/ зугатах.

22) Эд тавaарын зекят өглөг ушр/эд хөрөнгө ургацын татвар/ өгөхгүй байх.

23) Хүч нь хүрэх хэн нэгэн шашныг үгүйсгэгчийг нүгэл үйлдээчийг харангуутаа үл хориглох.

24) Амьд амьтнын галд шатаах.

25) Агуу их алдар цуут Күраныг сурсныхаа дараа уншихыг мартах.

26) Агуу их алдар цуут Аллахын нигүүлслээс горьдлогоо таслах.

27) Мусылман ч бай кафир ч байг хүмүүсээс урван тэрслэх.

28) Гахайн мах идэх.

29) Ресүллүллах ын Асхаб ойр шадар нар буюу “рыдванүллахи теаля алейхим эжмагаас” хэн нэгэнд дургүйцэх хараан зүхэх.

30) Гэдэс нь цадсанаас хойш үргэлжлүүлэн идсээр байх.

31) Эхнэрүүд эрийнхээ ороос зугатах.

32) Эхнэрүүд нөхрөөсөө зөвшөөрөлгүйгээр зочлохоор явах.

33) Ариун явдалт эмэгтэйг бузар эм хэмээх.

34) Хов жив өөрөөр хэлбэл мүслүман нарын хооронд үг зөөх.

35) Ичимхий газраа бусдад үзүүлэх /Эрэгтэй хүний/бусдын

ичимхий газрыг харах ч харам болно.

36) Сэг идэх бусдад идүүлэх.

37) Даатган итгэлээс урван тэрслэх.

38) Мусылманыг далдуур муулах.

39) Атаархах.

40) Агуу их алдар цуут Аллахаас өөр олон Тэнгэрт бишрэх шүтэх.

41) Худал хэлэх.

42) Сайрхах биеэ тоох ихэрхэх.

43) Үхлийн өвчтэй нэгний өвлөгчөөс эд таваар хулуух.

44) Харамч бөгөөд ихэд өчүүхэн муу болох.

45) Энэ ертөнцөд дурлан тэмүүлэх.

46) Аллахын зовлонгоос үл гэлмэх.

47) Харам цээр зүйлийг харам гэж итгэн бодохгүй байх.

48) Халал ариун зүйлийг халал гэж итгэн бодохгүй байх.

49) Мэргэ төлгөчдийн мэргэд гайб/үл мэдэх ертөнц/аас мэдээ өгөхүйд итгэх.

50) Шашнаас буцах шашнаас гарах.

51) Шалтаггүйгээр харь эм болоод охиныг харах.

52) Эмс эрчүүдийн хувцас өмсөх.

53) Эрчүүд эмсийн хувцас өмсөх.

54) Кабегийн харемд нүгэл үйлдэх.

55) Цаг нь болоогүй байхад эзан унших намаз үйлдэх.

56) Төрийн түшээдийн тушаал хууль цаазанд тэрсэлдэн эсэргүүцэх.

57) Эхнэрийнхээ ичимхий газрыг эхийнхээ ичимхий газар лугаа адилтгах.

58) Найз нөхрийнхөө эхийг хараах.

59) Бие биенээ бууны нүхээр шагайх.

60) Нохойн ялгадас идэх уух.

61) Хийсэн сайн үйлийг толгойд хүндрэх.

62) Эрэгтэйчүүд торго өмсөх.

63) Харанхуй бүдүүлэгт зүтгэн зөрүүд байх/Эхл-и сүннет итгэл бишрэлийг фарз харам хэрэгтэй бүхий л сургаал мэдлэгийг үл сурах/.

64) Аллахаас мөн исламын ёсны заасан нэрээс өөр зүйл хэлж андгай төвих.

65) Шинжлэх ухаан эрдэм номоос зугатах.

66) Харанхуй байдлыг зовлон гуниг болохыг үл ойлгох.

67) Бага нүглийг дахин үйлдэхээр шургуу зүтгэх.

68) Шаардлагагүй байхад тас тас хөхрөх.

69) Нэг намазын хугацааг өнгөрөөх хугацааны хирд бохир /жүнүб/ хэсэх.

70) Сарын тэмдэг шалтгаантай үед эм лүгээ ойртох.

71) Ном судрыг аялан унших /Теганни/ Ёс суртахуунгүй дуу дуулах ая дан хөгжмийн зэмсэг хэрэглэх.

72) Амиа хорлох өөрөө хэлбэл өөрийгөө егүүтгэх.

## • АРВАН ЗҮЙЛ СҮҮЛИЙН АМЬСГАЛД ИМАНГҮЙ ӨНГӨРӨХ ШАЛТГААН БОЛНО •

1) Аллахын тушаал цээрийг мэдэж сурахгүй байх.

2) Итгэл сүсгээ Эхл-и сүннетийн итгэл бишрэлээс хамаарч цэгцлэн засахгүй байх.

3) Ертөнцийн эд хөрөнгө алба тушаал нэр алдарт шүлэнгэтэн дурлах.

4) Хүн амьтас болоод өөрийгоо тамлан харгислах.

5) Аллах сайн сайхан ирэхийн шалтгаан бологчдод талархахгүй байх.

6) Имангүй болохоос үл айх үл гэлмэх.

7) Таван удаагийн намазыг цаг хугцаанд нь эс үйлдэх.

8) Хүү оногдол ашиг авах өгөх.

9) Шашиндаа үнэч холбоотой мүслүман нарыг дор өчүүхэн үзэх Эд нарыг хоцронгүй бурангуй гэх мэт зүйлс хэлэх.

10) Садар самуун үг бичиг зураг хөрөг хэлэх бичих зурах.

## • ЭХЛ-И СҮННЕТ ИТГЭЛ БИШРЭЛД ХАМААТАХЫН ТУЛД ДООРХ ЗҮЙЛД АНХААРАХ ХЭРЭГТЭЙ •

1) Аллахын шинж тэмдгүүд гэж байдаг ба бод биеэс нь тусдаа юм.

2) Иман нэмэгдэхгүй хорогдохгүй.

3) Их нүгэл үйлдсэнээр иман холдохгүй.

4) Гайбд итгэн сүслэх нь бүхний үндэс суурь юм.

5) Иманы тухайд харьцуулалт гэж үгүй юм.

6) Аллах  Диваажинд харагдана.

7) Аллахд даатгах /Тевеккүл/ иманы шарт болзол юм.

8) Үйл үйлдэл /Ибадетүүд/ иманы хэсэг биш юм.

9) Хувь ерөөлд итгэн сүслэх нь иманы шарт болзол юм.

10) Үйл үйлдлийн дөрвөн мезхебийн аль нэгийг нь дагах нь шарт болзол юм.

11) Асхаб-и кирами ба эхл-и бейти /Гэгээн Мүхаммедийн гэр бүл ах дүү/ болоод Манай Пейгамбер Элчийн эхнэрүүдийг бүгдийг нь хайрлах нь шарт юм.

12) Дөрвөн халифегийн дээд чанар нь хилафетийн дараалласаа хамаарна.

13) Намаз мацаг садака гэх мэт нафиле ибадетүүдийн буянг бусдад бэлэглэх шашнаар зөвшаөөрнө.

14) Мираж нь сүнс санаа ба бие махбод гэж хийгдсэн.

15) Ариун номчдын гайхамшиг нь үнэн болно.

16) Өмгөөлөл зуучлал үнэн болно.

17) Дан гуталтай илж арчих нь шашнаар зөвшөөрөгдсөн болно.

18) Булшны асуулт гэж байдаг.

19) Булшны зовлон сүнс санаа болоод бие махбодод болно.

20) Хүмүүс тэдний үйл хэргийг ч Аллах бүтээнэ. Хүмүүст хүсэл зоригийн хүч /ираде-и жүзиййе/ байдаг.

21) Хүнс тэжээл халалас ч болно харамаас ч болно.

22) Асрамжлагч нарын сүнс санаагаар хандаж тэдний төлөө Дуа уншлага хийнэ.

## • МУУ ЗАН ААШ •

1) Күфр /Тэрслүү/.

2) Харанхуй бүдүүлэг байдал.

3) Буруушаагдахаас гэлмэн айх /Хүмүүсийн муулан хачлах муучлах зэмлэн гоочлоход гомдож үнэнийг хүлээн зөвшөөрөхгүй байх.

4) Магтаалд дурлах /Биеэ тоож магтаалд шимтэх/.

5) Шинээр эхлэх итгэл /Буруу итгэл сүсэг/.

6) Шунал сэтгэлд донслон автах /Уугуул хэрэгцээний хүсэлд амттан хуял тачаалд захирагдах/.

7) Дууриан дагах хийгээд итгэл сүсэг /Үл мэдэх хүнийг дууриах дагах/.

8) Засдаг зан /Үзүүлэх зан. Нөгөө ертөнцийн үйл үйлдлийг хийж энэ ертөнцийн хүсэл тачаалдаа хүрэх/.

9) Тул-и эмел /Хэт холын бодол/ Таашаал жаргалын төлөөнөө удаан амьдрахыг хүсэх/.

10) Харамч байх.

11) Биеэ тоох.

12) Өөрийгөө хэт дорд тавих /Хэтрүү даруу зан.

13) Ужүб /өөртөө хангалуун байх//Хийсэн сайн үйлийг ибадетээ таалах таашаах.

14) Атаа хорсол /Атаархах жөтөөрхөн хорсох нимет түүнээс гарахыг хүсэх.

15) Хыкд /Ихэрхэх//Бусдыг дорд өчүүхэнд үзэх.

16) Хэрүүл үймээн /Бусдад тохиолдох гай зовлонд баясан бахдах.

17) Хижр /Хүнийсэх//Нөхөрлөлийг гээх орхих гомдоллох.

18) Жүбн/Хулчийх/ /Айх хулчийх гэлмэх эрэмгий зориг байх.

19) Техеввүр /Гадаб хатуу чанар хэтэрхий бөгөөд хөнөөлтэй болох.

20) Гадр /Уур хилэн/ /Тангараг гэрээгээ үл биелүүлэх.

21) Хыйанет/Хуурч мэхлэх/ /Мюнафик шинж энх тайвныг бусниах үг ба үйлдэл.

22) Амлалтыг бусниах /Амласан үгээ бусниах Хадис-и шерифт /Мунафик шинж тэмдэг нь гурав байна. Худал хэлэх амлалтаа биелүүлэхгүй байх итгэл даатгалд тэрслэх/ хэмээн зарлигласан бөлгөө.

23) Муу бодол нь харам юм. Нүгэл нь өршөөгдөхгүй хэмээн бодох Аллахыг сүй зан болно. Мүмин нарыг харам үйлдэгч өөрөөр хэлбэл нүгэлтэн гэж бодох нь муу бодол болно.

24) Эд хөрөнгөнд шунах /Эд тавaарт хорхойтон донтох/

25) Тесвиф /Буянт үйлийг хийхээ хойшлуулах/ Хадис-и **шерифт /Таван зүйл ирэхээс өмнө таван зүйлийн үнэ хүндийг ойлгогтун Үхэхээс өмнө амьдралын үнэ цэнийг өвдөхрөөсөө өмнө эрүүл мэндийн үнэ цэнийг энэ дэлхийд хойд ертөнцийг олж хожихийн үнэ хүндийг хөгшрөхөөсөө өмнө заолуу насны ядуурахаасаа өмнө баян чинээлгийн үнэ цэнийг ойлгогтүн** хэмээн зарлиглав.

26) Нүгэлтэн нарыг хайрлах /Хамгийн өөдгүй нүгэл фасык нь мөлжин дарлахуй юм. Харам үйлдэгчийг фасик буюу нүгэлтэн гэнэ.

27) Номч мэргэдэд дайсагнах /Исламын эрдэмтэн мэргэдийг шоолон доромжлох нь кюфр юм/.

28) Фитне /**Хүмүүсийг зовлон гамшигт унагаах Хадис-и шерифт Фитне унтаж байг сэрээсэн хүнийг хараал идэг/.**

29) Мудахене ба мүдара /Чадал нь хүржэх мөртөө харам үйлдэгчид саад тээг үл болох ертөнцийн төлөө шашнаа өгөх нь мудахене /долдой зан/ юм. Шашны төлөө дэлхийгээ өгөгчийг мудара /хуурамч засдаг зан/ гэнэ.

30) Зөрүүд зан ба мүкабере /Үнэн зөвийг сонсонгуутаа хүлээн зөвшөөрөхгүй байх/

31) Гаднах дотнох байдал зөрөх /Мунафик буюу хоёр нүүрлэх дотоод тал гадаад талтайгаа үл зохирох

32) Бодож бясалгахгүй байх /Нүглээ бүтээгдэгч нар болоод өөрийгөө бодож эргэжцүлж чадахгүй байх/

33) Мусылманыг хараах.

34) Мусылманд муухай нэр хоч оноох.

35) Шалтагийг үгүйсгэх.

36) Күран-и керимийг буруу тайлбарлах.

37) Харам үйлдэх гэж зүтгэх шаргаах.

38) Далдуур хачлан ховлох Гайбет.

39) Үл наманчлах.

40) Эд хөрөнгө алба тушаалд шунах тачаах. “Муу зангаас зайлсхийж сайн аальтай болохыг хичээх хэрэгтэй” Хадис-и шериф номноо өгүүлрүүн : **Ибадет бага хийх нэг зүтгэгч сайн зангаараа шүүгдэх өдөр дээд зиндаанд хүрнэ./ /Ибадетийн хамгийн хялбар хамгийн ач тустай нь бага ярьж ааш аяг сайтай байх явдал болно. /Өөрөөс нь холдогчдод ойртох тамлан мөлжигчдийнг өршөөх өөрт нь юу ч үл өгөгчдөд хийх сайн үйл нь сайхан ааш болно/.**

# Есдүгээр бүлэг



## • СҮРЕ БАБА ДҮАГ •

### Сүре баба дүаг латинлатин үсгээр бичиж болох  уу?

Сүре болон дуаг латин үсгээр бичих бидний оролдлого амжилт олоогүй билээ. Латин үсгээр ямар ч байдлаар тэмдэгт тавилаа гээд сүре дуаг зөв уншиж чадах боломжгүй. Эдгээрийг Күран-и керим дэх үсэг лүгээ адилаар уншиж чадахын тулд мэдэх хүнээр уншуулж дахин дахин дасгах хэрэгтэй. Энэхүү дасгал заавал хэрэгтэй тул мэдэх хүнд шууд Күран-и керимийн үсгүүдийг таниуилж заах дээд боломжийг олгоно. Энэхүү агуу их буян нь энэ ертөнц болон нөгөө ертөнцөд ирэх ач тусыг хадис-и шерифүүд ба фыкх ном судруудад удаанаар өгүүлэх ба буян их гэдгийг зааж байна.

Тиймээс мусылман бүр үр хүүхдээ жами руу Күран-и керимийн дамжаанд илгээж Күарн-и керимийн үсгүүдийг эдгээрийн хэрхэн уншихийг сайтар зааж энэхүү агуу буянд хүрэхээр чармайх хэрэгтэй.

Манай Пейгамбер саллаллахү алейхи ве селлем айлдаруун: / **Та нар бүгдээрээ сүрэг хариулагч мэт. Малчин хүн мал сүргээ хамгаалдаг лугаа адил та нар ч гэсэн гэртээ өөрийнхөө тушаал дор буй бүхнийг Тамаас хамгаалах хэрэгтэй. Тэд нарт Мусылманы ёсыг заах хэрэгтэй. Зааж сургахгүй бол бурууг нь үүрнэ** хэмээв. Бас нэг удаа зарлиг болруун: /**Олон мусылманын үр сад эцгээсээ болоод Вейл нэрт Там руу явна. Яагаад гэвэл эдгээрийг эцэг нь зөвхөн мөнгө хожиж тух тавараа байх шуналд унаж зөвхөн энэ ертөнцийн үйл хэргийн хойноос хөөцөлдөж үр хүүхэддээ мусылманы шажин суртахуун Күарн-и керимийг заагаагүй юм. Би иймэрхүү эцгүүдээс хол хөндийбайдаг. Тэд нар ч надаас алс зайдуу бөлгөө. Үр хүүхэддээ шажин номоо заагаагүй хүмүүс тамд орно** хэмэээв. Мөн айлдаруун: /**Үр хүүхэддээ Күран-и керим**

**заагч Күран-и керимийн багш нарт илгээгч нарт зааж сургасан Күран-и керимийн үсэг бүрийн төлөөнөө арван удаа агуу их Кабег айлчлах буян оногдох ба шүүгдэх өдөр толгойнд нь төрийн титэм өмсгөнө. Бүх хүн харж атаархана./ Түүнчлэн айлдал болруун: Нэг мусылман хүний үр хүүхэд ибадет хийхэд хураансан буяны хэмжээ эцэгт нь ч оногдоно. Хэн нэгэн хүүхэддээ нүгэл сургавал энэ хүүхэд хэдий хэр нүгэл үйлдэнэ аавд нь төдий хэр нүгэл оногдоно** хэмээв.

Күран-и керимийг уншихад арван зүй ёс хэрэгтэй.

1) Абдест авч кыблегийн эсрэг талд хүндлэн унших.

2) Удаанаар утгыг нь бодож унших хэрэгтэй. Утгыг нь үл мэдэгч гэмсэн удаан аажим унших хэрэгтжэй.

3) Уйлж охилж унших хэрэгтэй.

4) Аят бүрийг зөв гэж үзэж өөрөөр хэлбэл зовлонгийн аятийг уншихдаа айн гэлмэж өршөөлийн тухай айетүүдийг хүсч мөрөөдөж алдаагүй төгсийн тухай аятүүдийг тесбих хийж унших хэрэгтэй. Күран-и керим уншиж эхлэхдээ Эзү ба Бесмеле унших хэрэгтэй.

5) Өөрт нь рийа өөрөөр хэлбэл үзүүлэлт сэргэвэл эсхүл намазыг үйлдэгчид саад болох бол удаан хоолойгоор унших хэрэгтэй. Хафиз уншигч нар мүсхаф/номын хуйлмал/ ыг хараад унших нь цээжээр уншихаас илүү их буян болно. Яагаад гэвэл, нүд ч гэсэн ибадет үйлдэх болно.

6) Күран-и керимийг сайхан дуугаар унших дүрмээр унших хэрэгтэй. Үсэг ба үгийг эвдэж аялж дуулах нь харам юм. Үсгүүд хэлбэрээ алдахгүй бол мекрүх болно.

7) Күран-и керим Аллахын үг хэл бөгөөд түүний шинж тэмдэг эхлэлгүй нь юм. Амнаас гарах үсэг гал хэмээхтэй адил. Гал гэх амархан Гэхдээ галд хэн ч тэсч үл чадна. Энэхүү үсгүүдийн утга ч ийм юм. Энэхүү үсгүүд бусад үсэгтэй адил бус. Энэхүү үсгүүдийн утга илрэн гарвал долоон давхар газар долоон давхар тэнгэр тэсч үл чадна. Аллахү теаля өөрийн үгийнхээ агуу ихийг гоо сайхныг энэхүү үсгийн дотор хадгалж хүмүүст илгээсэн бөлгөө.

8) Күран-и керимийг уншихийн өмнө үүнийг хэлсэн Аллахын агуу ихийг бодох хэрэгтэй. Күран-и керимд хүрэхэд цэвэр гар хэрэгтэй болдог адил түүнийг уншихад цэвэр зүрх хэрэгтэй. Аллахын агуу ихийг ойлгохын тулд Түүний шинж чанаруудыг бүтээснийг нь бодох хэрэгтэй. Бүхий л бүтээгдэгчийн эзэн өмчлөгч болох нэг мөн чанарын үг хэлмэр болохыг бодож унших хэрэгтэй.

9) Уншихдаа өөр зүйлийг бодохгүй байх хэрэгтэй. Хэн нэгэн нэг цэцэрлэгт явж байхдааа үзэж харсныгаа бодохгүй бол тэрхүү цэцэрлэгт зугаалсан болохгүй. Күран-и керим ч гэсэн мүминчүүдийн зүрх сэтгэл зугаалах газар юм. Түүнийг уншизгч түүндэх хачирхалтай болоод мэргэн цэийг ч бодох хэрэгтэй.

10) Үг бүрийг уншихдаа утгыг нь бодож ойлгох хүртлээ дахин давтах хэрэгтэй.

Намазынамазын үеийн дүаны агуулуулга.

## • СУБХАНЭКЭ •

Аяа Аллах минь Чамайг бүхий л алдаа дутагдлаас цэвэрлэнэ. Бүхий д төгс төгөлдөр шинж чанараар бүртгэнэ тодорхойлно. Чамд талархана. Чиний нэр алдар үлэмж дээд бөлгөө. /Мөн чиний алдар цуу бүгдийн дээр юм. Чамаас өөр Эрхэт тэнгэр байхгүй билээ.

## • ЭТТЭХИЙАТҮ •

Бүх төрлийн хүндлэл Тэнгэр эзний залбирал бүхий л сайн сайхан Аллахд хамаатай Аяа Неби Аллахын буян энх тайван нигүүлсэл элбэг дэлбэг байдал чамд ногдог. Аллах цор ганц гэдгийг гэрчилнэ би, Мүхаммед алейхисселам Түүний кул бөгөөд элч нь гэдгийг гэрчилнэ би .

## • АЛЛАХҮМЕ САЛЛИ •

Аяа Аллах минь Ибрахим алейхиссеам ба гэр бүлийг өршөөн нигүүлсэнтэй алдилаар Бидний Хүндэт Мүхаммед Алейхисселам ба гэр бүлийг энэрэн нигүүлсэгтүн Гарцаагүй чи магтагдан алдаршигч бөлгөө

## • АЛЛАХҮМЕ БАРИК •

Аяа Аллах минь Ибрахим алейхиссеам ба гэр бүлд нь элбэг буян хишиг соёрхсоны адилаар Бидний Хүндэт Мүхаммед Алейхисселам ба гэр бүлд нь элбэг буян хишиг соёрхогтун. Гарцаагүй чи  магтагдан алдаршигч бөлгөө.

## • РАББЕНА АТИНА •

Аяа Эзэн Тэнгэр минь Энэ ертөнц болон нөгөө ертөнцөд бидэнд ач буян өг биднийг нарын галын зовлонгоос өмгөөл Аяа нигүүлсэгчдийн оройн дээд нигүүлсэгч чиний өршөөл энэрлээр...

## • КҮНҮТ ДҮА •

Аяа Аллах минь Бид чамаас тусламж хүснэ. Чамаас өршөөл эрнэ. Чамаас буян номын зам хүснэ. Чамд иман хинэ. Чамд наманчлан чамд даатган найдна. Бүхий л буянаар чамайг магтана бид. Чиний буян хишгэнд чинь талархана эсэргүү тэрслүүг үл хийнэ бид. Чамд тэрслэгчдийг хаяж орхино бид.

Аяа Аллах минь Зөвхөн чамд ибадет хийж намаз үйлдэж чамд гүйж хоргодно. Өршөөл нигүүлслийг тань найдан итгэж урин хилэнгээс чинь аюун гэлмэнэ. Яагаад гэвэл чиний хилэгнэл үнэнийг халхлах кафир нарт заавал хүрнэ.

# • НЭР ТОМЬЁОНЫ ТОЛЬ •

**Абдест**-хэсэгчилсэн угаал.
**Аллахо азим уш шан**- Агуу их алдар цуут Аллах.
**Аллахю теаля**- Их Эрхт Тэнгэр, Эзэн Тэнгэр.
**Важиб**- зайлшгүй үүрэг.
**Гүсул** -бүрэн угаал.
**Жайз**- шашинд тохирсон.
**Ибадет**- мөргөх залбирах.
**Иман**- итгэл сүсэг.
**Истигфар**- өршөөл хүсэх.
**Итикат**- итгэл бишрэл.
**Каза** -намаз орлох нөхөх намаз.
**Келиме-и шехадет** -гэрчлэл үг.
**Кефарет** -цагаатгал төлөөс.
**Күран-и азым уш-шан**- Агуу их алдар цуут Күран.
**Кыйам**- зогсоо намаз.
**Кыйамет** – шүүгдэх өдөр.
**Мекрүх**- таагүй.
**Мезхеб** –дэг сургууль.
**Мубах**- зөвшөөрөгдсөн.
**Мукеллеф** – үүрэгт.
**Мустехаб** - сайшаагдсан дэмжигдсэн.
**муртед**- шашнаас тэрслэгч.
**Муфсид**- шашинд хуульчилсныг зөрчих юмс хийгээд үйлдэл.
**нафиле**- нэмэлт намаз.
**Нийет**- зорин хүсэх.
**Пейгамбер**- Аллахын элч.
**Руку** –бөхийж мөргөх.
**Салл Аллах ве селлем**- Түүнийг мэндчилэн хүндэтгэе.
**Сежде**- Тазар мөргөх.
**Сүхуб**- номын хуйлмал.
**Сүннет** – домог хуучд тохирох, уламжлалт дүрэм журам.
**Суннет-и муэккеде**- давтахдага дууриах зан заншил.
**Тахримен мекрүх**- хэрэгтэйг үлдээх.
**Теганни**- Ариун судрыг уншихдаа аялан уянгалуулах.
**Тееммүм** – усгүй газарт хийх цэвэрлэгээ.

**Теждид-и иман -**итгэл сүсгээ шинэчлэх.
**Тензихен мекрүх-** хүлцэн уучилсан.
**Тевеккүл-** Аллахд даатгах.
**Тешеххүд-**сууж мөргөх намаз.
**Тилавет-** Күран-и керимийн эх бичвэрийг унших.
**Үшр-**эд хөрөнгө ургацын татвар.
**Фарз-** гарцаагүй үүрэг.
**Хадис-и шериф –**Мухаммедийн ариун сургаал үгс.
**Хаж –**Мекке  дэхь каб руу аялах.
**Халал** –ариун.
**Харам -** цээр.
**Эдэб** -зүй ёс, журам дүрэм.